# دفع الملام

## عن مُجاهِدي أرضِ الصُومال

# Ka Difaacida Madmadowga Lagu Furay Mujaaahidiinta Dhulka Somaliya

Tarjamad Af-Somali Ah

Waxaa Qoray / Sheekh:

## Abii Zubeyr Alshanqidhi

Alaah Dhowro




Mu'assasada Warbaahinta Labeik
(Codka Shabakada Islaamiga Al-Qimmah)

www.alqimmah.info || www.al-qimmah.net

# Mujaahidiinta Soomaaliya iyo ka difaacidooda

# Madmadoowga Lagu Furay

**Waxaa qoray:**

**Al-Shaikh Abuu Zubeyr Al-Shanqidhi**

**Ilaah ha Xifdiyee**

**Waxaa Tarjumay**

**Walaalihiina Mu'assasada Warbaahinta Labeik**

**(Codka Shabakada islaamiga Al-Qimmah)**

Bismilaahi Al-Raxmaani Al-Raxiim

Horudhac

Waxaa shaki leheyn in uusan ka qarsooneyn Qofka la socda Axwaasha dunida dhibka Muslimiinta manta heeysta oo ku dhabaqan Lug-gooyo Xanuuno iyo Dagaalo; Guryohooda waa kuwaa la gumeestay shareecadii Rabigooda Aysan talineeynin waliba gees looga riixay Talinta iyo maamulka laguna badalay Qawaaniino liita ee la sameeystay, waa kuwaa Dumarkooda laga dhigay Garoobo, Caaruurtooda waa kuwaa la Agoomiyay, waa kuwaa Duqooydooda Har iyo habeen la dilayyo, Culimadooda Rabaaniyiintana laga dhigay mid la xiray iyo mid la daba joogo, Dhalintoodana lagu hayyo Duulaanada saliibiga ku aadan Islaamka kii ugu culusaa si looga leexiyo Diintooda xaqa ah iyo in ay wax ka badalaan Waaqica Umadooda.

Ayadoo ay arimahaasoo dhan haystaan muslimiinta, waa kuwaa dad nala dhashay -Qabiil iyo wadan ahaan- kuna hadla luqadaha aan ku hadalno inta ay wax ka badali lahaayeen Waaqica taagan waaba kuwaa Duraaya walaalohooda Mujaahidiinta kuwaasoo ka biya diiday waaqica umadooda ay manta mareeyso una istaagay inay ka jafaan Umadda Islaamka Boorka liidida iyo cabsida laga cabsado Alle SW ruuxaan ahyn, istaagayna ayagoo u carooday Alle SW dartii hardan-na kula jira Duulaankii Saliibiga ugu weena Dhulka dushiisa ka hergalay.

Waaba kuwaa dadkii ayagoo durayya Jihaadka Walaaleheena shakina gilinaya hadafkooda iyo Danahooda, lana dhinac safanaya kugulana jira Gumeestaha iyo Kalkaalkooda Hal saf iyo hal aag-dagaal, ha diidaan ama ha yeelaan, ogaal ha u galaan ama yaysan ka ahaaninee.

Waxaana ka mid ah dadkaas Ra'iiska waxa loogu yeero: "Shir-weenaha Caalamka Islaamka" U. DR. Cabdullaahi Cumar Nasiif, iyo waliba waxa loogu yeero: "Saldhiga Caalamiga Ee Cusbooneeysiinta Iyo Hanuuninta" Cabdulaaahi Waliid Beeh.

Waxay soo saareen Bayaan ay ku sheegeen in ay ugu dardaarmayaan Libaaxyadaas Lugaha Booreesan waa kuwa kor u qaaday Kalimada Tawxiidka waxaan ula jeedaa (Xarakada Mujaahidiinta Al-Shabaab) ayagoo ay la jiraan walaalohooda (Al-Xizb Al-Islaamii) ee ku sugan dhulka Soomaaliya ee Muslimka ah Ilaah ha xifdiyo ha ilaaliyo ha u gargaaro ha Ku sugo Xaqa hana cirib tiro cadawgoodee.

Markaan aqriyay Bayaankaas waxaan arkay in laga buuxiyay Baadi iyo Baadhil, loona tiiriyay baadhilkaas diinta Alle SW, waxaan is dareensiiyay in ay waajib tahay inaan is hor istaago si aan u qaawiyo una cadeeyo baadhilka laga buuxiyay bayaankaas, una cadeeyo dadka si ay u muuqato Suurada Dadkaas Bayaanka soo saaray una Daah qaadanto xaqiiqda ay qarinayaan.

Camalkaanna waa u gargaaritaan iyo nusreeyn aan u nusreenayo Walaleheena Mujaahidiinta ee Soomaaliya Ilaah ha xifdiyo hana u gargaaree.

Horayna wuu u cadeeyay Fadiilatu Al-Shaikh Abuu-Muxammad Al-Maqdisii –Ilaah hasoo furtee- baadhilka uu ka koobanyahay bayaankaas kuna cadeeyay arintaas risaaladiisa la magic baxday (u gargaaridda Mujaahidiinta reer Soomaaliya).

Waxaa kaloona wax ka qoray bayaankaan Walaalkeen Alshaykh Cuthmaan Shirii Ilaah ha dhowro hana barakeeyo dadaalkiisa hana uga dhigo mid keyd u noqda Umadda, wuxuuna ku cadeeyay baadhil-nimada bayaankaas Risaaladiisa ahayd "Cadaynta Burinaysa Bayaanka" kaasoo uu is dul taagay qaar kamida waxa uu bayaanka ka koobnaa.

Ilaah haka abaal mariyo abaal Marin wanaagsan dadaalka ay ku bixiyeen Muslimiinta hana ka dhigo Gargaarayaasha Diintiisa Ilaahna ha nagu wada sugo Xaqqa ilaa aan kagala kulanno asagoo naga raali ah asaga kaliya ayaa taas awoodee.

Waxaana ku soo xasustay magaca ay u bixiyeen ragaan bayaankooda 'Waanada' hadalkii Ibliis –Lacnada Alle SC haku dhacdee- ee ahaa:

{{Wuxuuna ugu dhaartay inaan idiin ahay mid idiin waaninaya}}  Al-Acraaf ayada 21-aad.

Haddana waa waqtigii aan dhex gali leheen arimaha garabmar-ka sharciyeed ee ku soo arooray Bayaankaas.

Hadalkooda ah: (Shareecada Islaamka waa shareeco balaaran, iskuguna jirta Awaamir iyo nawaahi oo dhinac walboo nolosha taabanaysa iyo falalka wanaagsan kuwaasoo u adeegaya shaqsiga iyo bulshadaba, waxaana ka mida awaamirtaas qasabka ah: In la xukun giliyo shareecada islaamka waliba la oofiyoXuduuda sharciga ah, taasoo arin waajib sharci ah lana rabo in la fuliyo maxaa yeelay waxay cirib jtiraysaa Fasaadka laakinse waxay ku xirantahay Xukun galinta shareecada shuruudo ay ugu horeyso: In Nidaam sharciya dadka kala xukumo la helo loona dhanyahay maxaa yeelay Xukun galinta Xuduudaha waxay kamid tahay axkaamta uu fuliyo Suldaanka ama Amiirka muslimiinta, La'aantiisana aysan banaaneeyn in la fuliyo ayna tahay arin ijmaac ah sida uu sheegay Al-Imaam Al-Qurdhubi).

**Ka jawaabid**:

Ugu horeyn Shareecada Islaamka waa run waa mid balaaran isla markaasna koobaysa dhinac walboo nolosha muslimiinta kamid ah, taasoo dhanna ay tahay mid laysku farayyo layskuna amrayo in lagu dhabaqo sharciga Alle nolosha fudud ee ruuxa muslimka ah  iyo tan bulshadabo, in aanan lagu xukumin sharciga Alle SW dhinacyadaasoo dhan ama mid kamid ah la diido ay tahay Gaalnimo ha ahaato tan la xidhiidha Xuduuda Arimaha qaaska ah iyo Hab-dhaqankaba.

Balse waxa ugu muhiimsan ee cadayn kara in la fulinayo sharciga Alle SC ay tahay in la Dhaqan giliyo Xuduudaha uu jideeyay; maxaa yeelay waxaa suura gal ahayn in la dhabaqo sharciga Alle SC ayadoo la dhabaqaynin Xuduudiisa.

Mida kale ee ku tuseeysa in oofinta xuduudaha ay tahay arin lama huraana; waa aayadaha ku yimid tilmaanta kuwa Alle SC sharcigiisa waxaan ahayn ka xukun dhigta mar uu ku tilmaamay falkoodaas Gaalnimo, mar Dulmi, marka kalana Fisqi waxay ahayd sababta soo degidda aaydahaas saan ognahayba in ay Yahuuda Cirib tireen fulinta Xadka Rajmiga kuna badaleen Waji madoobeen iyo garaacid.

Waxayna ahayd fulinta xuduudaha iyo ku dadaalida hergelintoda arimaha ugu muhiimsan marka la fiiriyo Salafka Umadda –Ilaah ha u naxariistee- bal iska daayee waxay la garab dhigi jireen Salaada iyo Zakada sida uu ku soo guurinayo Ibnu Sacad Dhabaqaadkiisa:

6748- Waxaa noo waramay Ismaaciil Binu Cabdulaahi Binu Qaalid Al-Sukkari wuxuu yiri: Waxaa noo waramay Abuul-Maliix wuxuuna yidhi: Wuxuu qoray Cumar Binu Cabdicaziiz: (Oogida Xuduudaha agteyda waxay la mid yihiin Oogida Salaada iyo Zakada)

[Waxaad ka eegtaa: "Dhabaqaadka" (5/378)].

Waxa kaloo ku tusinaya weeynaanta arinta oogida xuduudaha in ay timid in nabiga SCW uu yiri: ((Xad lagu oogaa dhulka waxay uga wanaagsantahay reerka dhulkaas in la roobeeyo Soddon [1]Subax)). (1)

Wuxuu Al-Xaafidh Ibnu Xajar Al-Casqalaanii leeyahay –Ilaah ha u naxariistee- (Sidoo kale Oogida xuduudaha waxaa laga helaa badbaado aduunyo ruuxii oogaa ama lagu oogo, midka diidase wuxuu ku hoogaa Macsiyadiisa, ka ka aamusna inuu ku raali yahay Cirib tirinteeda)

[Waxaad ka eegtaa: "Fatx Al-Baarii" (5/296)].

Al-Imaam Al-Shawkaani –Ilaah ha u naxariistee- wuxuu yidhi:

(Waxaa ku soo aroortay xadiirthkaas in laysku booriyo oogideeda, iyo in ay Barwaaqo u tahay dadka ayadoo ay ku jirto fulinteeda u hogaansanaanta amarka Alle SW iyo inaan loo naxariisan Dadka Caasinimada badan, iyo in laga reebo inay baneeystaan xurumaatka muslimiiinta. Saas darted waxaa ka sugan Nabigeena SCW Xadiithkii Caaisha ee saxiixaynka ku yaalay in nabiga SCW qudbeeyay yidhina: Dadoow waxa halaagay kuwii idiinka horeeeyay waa in marka uu wax xado kooda sharafta leh deyn jireen marka uu kooda Daciifkana xado ku oogi jireen Xadka. Hadaba hadii ka tagida ku fulinta xuduudaha ay kamid tahay asbaabaha Lagu halaagsamo sidoo kale oogideedana waxay kamid tahay asbaabaha ugu waaween ee lagu noolaado, waxaana halkaa ka cadaatay Xikmada ku jirta Xadiithka Nabiga SCW: (Xad lagu oogaa dhulka waxay uga wanaagsantahay reerka dhulkaas in la roobeeyo Soddon Subax)

[Waxaad ka eegtaa: "Nail Al-Awdhaar" (7\159)].

Hadalkooda ah: (laakinse waxay ku xirantahay Xukun galinta shareecada shuruudo ay ugu horeyso: In Nidaam sharciya dadka kala xukumaya la helo loona dhanyahay maxaa yeelay Xukun gilinta Xuduudaha waxay kamid tahay axkaamta uu fuliyo Suldaanka ama Amiirka muslimiinta, La'aantiisana aysan banaaneeyn in la fuliyo ayna tahay arin ijmaac ah sida uu sheegay Al-Imaam Al-Qurdhubi).

Ka jawaabida hadalkoodaan wuxuu leeyahay wajiyo badan:

1\ In sheegashada ay sheegteen oogida xuduudaha ay u shardhi tahay Imaam ay tahay sheegasho Baadhil ah; qilaafka ka taagan arintaasi waa mid can ah oo aanan qarsooneeyn, in kastoo jamaahiirta ahlu cilmiga ama qaarkood ay leeyihiin waa ijmaac inay taas qaas u tahay imaamka hadii la helo.

---

1\ waxaa wariyay Al-Nasai kuna wariyay Al-Sunan Al-Kubraa (4\335) waa riwaayda Abuu-Hureeryra Al-Nasaiwuxuu u badinayaa in uu ku egyahay xadiithka Abuu-Hureeyra, wuxuusa leeyahy xadiiska wadooyin kale laakin wadada Ibnu Cumar waxaa ku jira nin la yiraa Saciid Binu Sinaan Waana mid aanan la qaadanin axaadiista uu ku jiro, balse waxaa jirta wada kale uu leeyahay xadiiska dhinaca Ibnu Cabaas balse ayadana waxaa ku jira Cuthmaan Binu Jubeyr oo ah nin aanan la aqoonin, balse waxaa saxeexiyay xadiiska Ibnu Xibaan, Waxaana wadooyinka kale daraadeed u taxsiiniyay Ibnu Xibbaan Al-Mundirii iyo Al-Imaam Al-Albaanii –Allaah ha u naxariisto dhamaan-.

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Ibnu Xibbaan – Ilaah ha u naxariistee:

(Ruuxa lagula hadlaayo hadalka Alle SW ee ah {{Ka jara….}} waa: Nabiga ama Umarada sida Amiir Mu'miniinka, iyo ruux kastoo loo idmay inuu fuliyo xuduudaha sida Garsoorayaasha Madaxda, Ama Mu'miniinta)

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Baxr Al-Muxiid" (4\253)].

Wuxuu kaloo leeyahay Al-Imaam Al-Showkaanii –Alle ha u naxariistee:

(Ruuxa lagula hadlayo Aayadaani –wuxuu ka hadlayaa Aayada ah {{Zaaniyada (haween) iyo Zaaniga (rag) garaaca mid kastoo kamida Boqol Garaac}}- waa Umarada iyo ruuxa istaaga booskooda ama buuxiya, waxaana la yidhi: Muslimiintoo dhan ayaa lagula hadlayaa, maxaa yeelay oogida xuduudaha waa waajib saran ayagoo dhan)

[Waxaad ka eegtaa: "Fatx Al-Qadiir" (5\183)].

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Shaikh Al-Islaam Ibnu-Taymiyah- Ilaah ha u naxariistee:

Hadii lays fari lahaa karitaan la'aanta aysan karaynin qaar kamida Umarada in ay oogaan xuduudaha Xuquudana ay ilaaliyaan ama ay dayacaan Sidaas darted: Wuxuu noqon lahaa Faritaankaas mid ku waajiba qofkii awoodoo kaliya. Hadalada dadka qaarkood oo ah: Xadka ma oogi karo ruuxaan ahyn Amiirka Mu'miniinta iyo ku xigeenadiisa. Haday yihiin kuwo cadil ah, waana sida ay dhahaan fuqahada: Arinka Xuduudaha waxaa iskaleh Amiirka hadii uu yahay mid Cadaalad sameyn badan Awoodana inuu qaado xilkaa, balse haduu yahay mid dayaca Hantida Agoomaha; ama uu kari waayo: Looma gacan gilinayo Xukunka xuduudaha ayadoo la awoodo in la fuliyo la'aantiis. Asalkana waa in lagu oogayo Xuduudaha sida ugu wanaagsanhalaha la awoodo oogideeda, haduu oogayyo Amiir looma baahna Labo, hadii oogideeda aysan kari Karin ilaa Koox muslimiinta kamida aysanna jirin Awood –Amiir ama Xaakim loo dhanyahay- waa la oogi hadaysan ka dhalanaynin oogideeda fasaad taasoo u hor seedi karta inay cirib tiranto maxaa yeelay xuduudaha waa Baab kamid ah Albaabaha Farida Samaha iyo Reebida Xumaha)

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa" (34\176)].

Waxaana ku soo xasuustay soo guurinta ay soo guuriyeen wadaadahaan ijmaaca Hadalkii uu ka yiri Al-Imaam Axmad Bin Xanbal –Ilaah ha u naxriistee- ijmaacaan:

(Waxa uu sheeganayyo ninka kan inuu ijmaac yahay waa been, ruuxii inuu ijmaac yahayna sheega waa BEENLOOW, waxaa la arkaa in ay Culimada isku qilaafeen, maxaa ogeeysiiyay, asigoona la waydiin? Waxaa haboon inuu dhaho: ma naqaano in laysku qilaafay, arintaan waa arin ay sheegteen Bishr Al-Mariisii, Al-Asam, balse wuxuu yidhi: ma ogeyn in ay culimada isku qilaafeen, Ama ima soo gaarin arinkaas)

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Madqal Al-Mufassal Li Mad-hab Al-Imaam Axmad" uu leeyahay Al-Shaikh Bakr Abuu-Zayd –ilaah ha u naxariistee- (1\151)].

2\ In xitaa hadii aan iska dhahno ijmaacaan waa mid jira, waxa uu ula jeeday Al-Imaam Al-Qurdhubii iyo culimada kalaba –ilaah ha u naxariistee- ma ahayn sida ay u dhigeen Kooxdaani balse waa in maamulka oofinta Xuduuda uu leeyahay Imaamka waa hadii uu kari karo uuna yahay mid ooga, balse haduu ka gaabiyo waxaa banaan in ay is xilqaamaan koox ka mida Raciyada Imaamka ee Muslimiinta ah inay isku taagaan si ay u oogaan Xuduudaha Alle SW, kadib qiimeeyn ay qiimeeyaan masaalixda iyo mafaasidda, Maxaa yeelay Xuduudaha oo la oogaa waa Albaab kamida Albabaha Amrida Samaha iyo reebidda Xumaha, walibana Adillada ku timid oogida Xuduudaha waa adillo furan, kuna socota Caamada Ummada; ilaa Amiirka Muslimiinta uu arintaan uga masuul yahay maadaama uu ka yahay Naa'ib Umadda, Ilaah ayaana ku cilmi leh.

Wuxuu leeyahay Shaikh Al-Isaam Ibnu Taymiyam-Ilah ha u naxariistee:

Hadalada dadka qaarkood oo ah: Xadka ma oogi karo ruuxaan ahyn Amiirka Mu'miniinta iyo ku xigeenadiisa. Haday yihiin kuwo cadil ah, waana sida ay dhahaan fuqahada: Arinka Xuduudaha waxaa iskaleh Amiirka hadii uu yahay mid Cadaalad sameyn badan Awoodana inuu qaado xilkaa, balse haduu yahay mid dayaca Hantida Agoomaha; ama uu kari waayo: Looma gacan gilinayo Xukunka xuduudaha ayadoo la awoodo in la fuliyo la'aantiis. Asalkana waa in lagu oogayo Xuduudaha sida ugu wanaagsan. Halaha la awoodo oogideeda, haduu oogayyo Amiir looma baahna Labo, hadii oogideeda aysan kari Karin ilaa Koox muslimiinta kamida aysanna jirin Awood –Amiir ama Xaakim loo dhanyahay- waa la oogi hadaysan ka dhalanaynin oogideeda fasaad taasoo u hor seedi karta inay cirib tiranto oogideeda maxaa yeelay xuduudaha waa Baab kamid ah Albaababa Farida Samaha iyo Reebida Xumaha)

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa" (34\176)].

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Al-Shawkaanii –Ilaah ha u naxariistee:

Markuu u jawaabaayay ninka iska leh kutaabka la dhaho "Xadaaiq Al-Azhaar": (oogidda sababteeda –wuxuu ula jeedaa xuduudaha- waa waqti iyo goob xigta), waxaadba u maleysaa in Imaamka ilaah haka abaal mariyo qidmada uu u qabtay Islaamka iyo Muslimiinta abaal marin wanaagsanee uu u jawaabayyo wadaadaha Bayaankaaan soo saaray, wuxuu yiri imaamka:

(Hadalkaani waxuu tilmaamayaa in xuduudaha ay ku xirantahay A'immada iyo inuusan oogaynin ruuxaan ayaga ahayn, taasina waxay tusinaysaa jaahilnimo iyo cilmi daro, waxa ay soo daliilsdeen oo ahaa lafdi ahaan: Afar imamka ayay u sugnaatay, Sal iyo raad toonaba ma lahan, mana ku sugna meel kamida meelaha, bal waxaa laga wariyaa hadalada Salfka qaar ka mida, shakina kama jiro in Imaamka Muslimiinta iyo kuwa ka ag dhaw maamul ahaan ay kaga mudan yihiin dadkoo dhan sidaan horay uso sheegnayba.

Balse hadii ay tahay arinta in uusan oogi Karin ruuxaan eheeyn Imaamka iyo inay istaageeyso ooginteeda hadii la waayo Imaam waqti uu joogo ama meel uu joogo waa BAADHIL waana istaajin la istaajinayyo wax uu Alle SW uu jideeyay oo xuduud ah kuna jideeyay Kitaabkiisa Kariimka ah, Islaamkana wuu jiraa, Kitaabka iyo Sunnahana way joogaan Dadka wanwanaagsan ee Ahlu-Cilmigana way joogaan, bal waa su'aalee side loo joojiyaa xuduudaha Sharciga maqnaasho uu maqanyahay ruux kamida Muslimiinta, ayadoo taasna ay jirto lagama waaynaayo caalamka ruux maamul ka ah meel kamid ah meelaha ay muslimiinta dagaan, hadiisa laga waayo Baadiyaha lagama waaynaayo Magaalada)

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Sayl Al-Jarraar" (1\838)].

Hadalkooda ay dhahayaan: (Mar labadka: In aanan laga cabsaneeynin fitno iyo Iska hor-imaad diineed sida uu tilmamayo falka uu cumar –Allah ka raali noqdee- sameeyay markuu istaajiyay cuquubada Nafyiga).

**Ka Jawaabideeda**:

Waxaa u dhexeeya Farqi wayn in la dib dhigo Xuduuda arin taagan aawgeed; sida inay jirto Fitno wayn, inay Haweeneeyda tahay mid Xaamila ah, iyo in la Cirib jaro oogidda Xuduuda Alle SW gabigeedaba, ayadoo lagu leexinayo in laga baqanayo fitno.

Mase jirtaa fitno ka wayn in la cirib jaro Wax ku xukumidda sharciga Alle SW, Ilaah sareeyee wuxuu yiri: (gaaleeynta dadka ayaa ka daran dilka) fitnadana waa Shirkiga.

Wuxuu yidhi Ibnul-Carabii –Ilaah ha u naxariistee:

(Qilaaf kama dhex taagna in Amiirka Mu'miniinta uu dib dhigi karo Qisaaska hadii ku fulinteeda lagu fuliyo ruux gaar ah ay ka dhalan karto Fitno iyo Ku bixid lagu baxo Amiirka Mu'miniinta)

[Waxaad ka eegtaa: "Axkaam Al-Qur'aan" (4\170) ama Imaamka asagoo soo guurinayaa mid taa la mid ah (16\318)].

Bal fiiri hadalkooda ay dhahayaan Dib dhigid ma dhahayaan ogoow Cirib tirid ama Ku badalid sida uu noqday waaqiceena manta.

Hadalkooda ay dhahayaan: (Cumar -Ilaah haka raali noqdee- wuxuu istaajiyay Xadka Nafyiga).

**Ka jawaabid**:

Arinkaasi waa been aburad lagu been abuuranayo Cumar -Allaha ka raali noqdee- Arinta xaqa ahna waa inuu fulin jiray xadka Nafyiga.

Waxaana ku yimid Sunanka tirmidi(1358) iyo Xaakimka (18\478) inuu Tirmidi yidhi: waa xadiith Xasan ghariibna ah, balse waxaa tasxiixiyay Al-Xaakimwadada Ibnu Cumar -Allah ka raali noqdee- (in Nabiga SCW uu garaacay isla markaana Masaafuriyay, iyo in Abuu Bakr garaacay isla markaana Masaafuriyay, iyo in Cumar garaacay isla markaana Masaafuriyay).

Waxaana kaloo ku yimid Musnadka Imaam Shaafici -Ilaaah ha u naxariistee- (2\199) (in Cumar -Ilaah haka raali noqdee uu ku fuliyay xadka zinada –Garaacay- gabadh adoon u ahayd Xaadhib kana eryay madiina Hal sano) waxaase ku jira raga warinaya xadiiskaan nin lagu

magacaabo Muslim Bin Qaalid Al-Zinji, Ahlu xadiiska qaarna way daciifiyaan -Ilaah ha u naxariistee dhamaan-.

Wuxuuna yidhi Al-Imaam Al-Shaaficii: (Waa la masaafurinaa Zaaniga aydoo aan ka qaadaneeyno Sunnaha Nabigeena SCW, iyo sida laga warinayyo Abuu Bakr, iyo Cumar, iyo Cusmaan, iyo Cali, iyo Cabdullaahi, iyo Ubayy Binu Kacb, iyo Abuu Dardaa', iyo Cumar Binu Cabdicaziiz in kuligood ay arkeen masaafurinta ayadoo la dhabaqayyo)

[Waxaad ka eegtaa: "Macrifat Al-Sunan Wal-Aathaar" (12/292)].

Hadalkooda ay dhahayaan: (Mana banaana in lagula diriro dadka ayadoo laga dhiganaayo taasi xujjo, maxaa yeelay Gaalnimadu saldhigeeda lagu kala saaro waa Qalbiga iyo Waxa uu rumaysanyahay ruuxa).

**Ka jawaabid**:

Waxa ay sheegteen kooxdaani in uusan ruuxa gaaloobeenin ilaa uu ka gaaloobo qalbiga iyo wuxuu aaminsanayahay, waa hadalkii kuwii ka horeeyay ee Murji'ada iyo Jahamiyada, maxaa yeelay waa kuwaasoo ku koobaya gaalnimada Beeneyn laga beeniyo Qalbiga, mana jiro agtooda gaalnimo Faleed gabi ahaanba; waana odhaah qaldan, waxaan cadeeynayya qaldanaanta odhaahdaas Qur'aanka Sunnaha iyo Ijmaaca Ahulu Cilmiga ay ku ijmaaceen in uu gaaloobayyo ruuxii ku dhawaaqa ereyo qaar, sameeyo falal qaar, ama aamino wax yaabo qaar.

Allaah Sareeyee wuxuu leeyahay: {{Waxaa Gaaloobay kuwii Yidhi Ilaahay waa Seddex Midkood..}}, saas ayuu Alle SW ugu xukmiyay gaalnimada ruuxii dhaha ereygaas, asigoo ku xerin shardhiga inuu aamino, ama inuu beeniyo, ama wixii la mida oo ay aaminsanyihiin Jahamiyada iyo kuwa wadadooda raaca ee Mucaasiriinta ah.

Wuxuu kaloo yidhi Allaah Sareeyee: {{waxay ku dhaaran inayna dhihin (hadal xun) iyagoo yidhi hadal gaalnimo ayna gaaloobeen Islaamnimo kadib..}}, hadaba wuxuu ku caddeeyay Alle SC Aayadaan in hadalka oo la dhaho kaliya lagu gaaloobayyo, Alle Sareeyee wuxuu leeyahay: {{iyagoo yidhi hadal gaalnimo ayna gaaloobeen Islaamnimo kadib}}, halkaas ayuu Alle SC ku cadeeyay hadalka in lagu gaaloobi karo isla makaana uu ku xirneyn in la baneeysto, ama in la diido, ama in laga aamino qalbiga, ama WLM sida ay sheegayaan kooxdaani.

Abuu Sufyaan Al-Thowri ayaa yidhi:

(Waxaan maqlay Jaabir oo odhanaya: Waxaan maqlay Nabiga SCW oo odhanaya: ((Waxa u dhexeeya ruuxa iyo gaalnimada waa Salaaduu ka tagaa).

[Waxaad ka eegtaa: "Saxiix Muslim" (256)].

Wuxuu yidhi Al-Imaam Al-Tirmidii -Alle ha u naxariistee:

2621- Waxaa inoo waramay Abuu-Cammaar Al-Xuseyn Binu Xuryth iyo Yuusuf Binu Ciisaa waxay nagu dhaheen: Waxaa inoo waramay Al-Fadl Bin Muusaa in Al-Xuseyn Bin Waaqid ay Waxaa inoo waramay Abuu-Cammaar Al-Xuseyn Binu Xurayth iyo Maxmuud Binu حyiraahdeen Ghaylaan waxay nagu dhaheen: Waxaa inoo waramay Cali Bin Al-Xuseyn Bin Shaqiiq uuna u waramay Al-Xuseeyn Bin waaqid una waramay Cabdullaahi Bin Buraydah uu aabihiis ka maqlay

inuu yidhi: Nabiga SCW ayaa wuxuu yidhi: ((Balanta ina dhex taala anaga -Muslimiinta- iyo ayaga -Gaalada- waa Salaada, Ruuxii ka tagana wuu Gaaloobay))

[Waxaad ka eegtaa: "Sunan Al-Tirmidii" (5/13)].

Waxaana ku jira baabka labo wado kale oo kala ah Anas Binu Maalik iyo Ibnu Cabaas. Wuxuu yidhi Abuu-Ciisaa: Waa xadiis Xasan Saxiix iyo Ghareeb ah.

**Hadalada ay ka dheheen Culimada in gaalnimada ay tahay Odhaah Fal iyo Rumayn:**

1- Al-Imaam Cabdullaahi Bin Al-Zubayr Al-Xamiidii -Allaha u naxariistee:

(Waxaa la ii sheegay in la yidhi: Ruuxii Salaada, Zakada, Sowmka, iyo Xajka qiraa, sameeyninna midkood ilaa uu ka dhinto, ama tukada asagoon u jeesanin Qiblada ilaa uu ka dhinto -yacni qiblada u jeesanin mar kasta oo uu tukanayyo- waa ruux Mu'min ah! haduusan ahayn mid si cad u diidan Waajibaatka iyo u jeesashada Qiblada; waxaan leeyahay: Ereygaasi waa erey Gaalnimo cad ah, Qilaafsanna Kitaabka Alle SC Sunnaha Nabiga SCW iyo waliba Falalka muslimiinta).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Sunnah" uu leeyahay Al-Khallaal (3\586-587) iyo "Usuul Al-Ictiqaad" uu leeyahay Alkaa'ii (5\887)].

2- Al-Imaam Sufyaan Bin Cuyaynah -Ilaah ha u naxariistee:

(Wuxuu yiri Cabdullaahi Bin Axmad: Waxaa inoo waramay Suwayd Bin Saciid Al-Harawii, wuxuu yidhi: Wuxaan wax ka waydiinay Sufyaan Bin Cuyaynah Irjaa'a. Wuxuu yiri: waxay dhahayaan Odhaah iyo Fal, Murji'adana waxay uga dhigeen lama huraan inuu jannada galayyo ruux walboo dhahaa Laa Ilaaha Ila Laah haduu rabo kass ha uga tago Waajibaatka, waxayna ku magacaabeen ka tagida Faraaida sida ayadoo lagu dhaco Gaf xaaraan ah, Isku midna ma aha Maxaa yeelay in Gaf lagu dhaco ayadoo la baneeysaneynin waa Dambi, balse ka tagida Waajib ayadoo jahili iyo Cudurdaar toonaba lahaynin waa Gaalnimo)

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Sunnah" uu leeyahay Cabdullaahi Bin Axmad (1\347-348)].

Tanina waa Diiditaan iyo Ka jeesasho Lagu Gaaloobayyo, ka tagitaankana waa Fal ee ma ahan Wax la aamino.

3-Al-Imaam Isxaaq Bin Raahawayh:

Wuxuu yidhi sida uu kasoo guuriyay Al-Imaam Al-Mirwazi:

(Waxaa kamida arimaha ay ku ijmaaceen culimada Islaamka in lagu gaaloobayyo, una xukumeen sida ay u xukumeen kan ka Biya diiday Waajibka, Ruuxa Mu'minka ah ee rumeeyay Allaah SW, iyo Kutubtiisa, kagadaal dilay Nabi, ama kaalmeeyay ruux dilayya Nabi, Xitaa ha aaminsanaado in: Dilida Nabiyada ay tahay arin Xaaraan ah, ruuxaas waa Gaal, waxaana la mid ah ruuxaas ruuxa Caaya Nabi, ama ku hadal celiya asagoo iska dhowreenin ama ka Heybeesaneeynin))

[Waxaad ka eegtaa "Tacdiim Qadr Al-Salaah" (2\930)].

4- Shaikha Xanaabilada Al-Xasan Bin Cali Al-Barbahaari:

((Kamana baxaayo ruux kamida ah muslimiinta Diintiisa ilaa uu ku hadal celiyo Aayad kamida Aayadaha Quraanka, ama ka biya diido Raad kamida sunaha Nabiga SCW, Ama u tukado Ilaah SW ruuxaan ahayn, Ama u wax u qala ruux aan Alle SW ahayn, ruuxii halahaas arin kamida sameeya waxaa Biya kama dhibcaan inay waajib tahay in la Takfiiriyo, Haduusan sameeynin mid ka mida arimahaasna waa ruux Mu'min Muslim ah Magac ahaan)

[Waxaad ka eegtaa: "Sharx Al-Sunnah"(Boga 31-aad)].

Sheekha meeshaan wuxuu ka dhigay Falka mid Guud ee kuma uusan istaajinin in la rumeyo oo kaliya.

5- Al-Imaam Ibnu Xazm -Ilaah ha u naxariisto:

Wuxuu yiri: (In la diido arin suganaatay inuusan Iimaan jireynin in laa amino ma ehee waa gaalnimo, in lagu dhawaaqo odhaah ay sugnaatay ruuxii ku dhawaaqa inuu ku gaaloobaayo waa gaalnimo, iyo in lagu dhaqaaqo fal ay sugnaatay in ruuxii ku dhaqaaqo uu ku gaaloobaayo waa gaalnimo, gaalnimadana way sii kordhaysaa wayna yaraaneeysaa, wax walbo oo gaalnimo ku korodho ama ka nusqaamo waa gaalnimo, gaalnimada qaarkeed qaarka kale way ka fool xuntahay kana darantahay, dhamaan-na waa isla gaalnimadii).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Fasl fii Al-Milal Wal-Ahwaa' " (3/256)].

Wuxuu yidhi Al-Imaam Al-Xaafid Al-Kaasaanii –Ilaah ha u naxariistee:

(Ridada waa in lasoo marsiiyo odhaah-da gaalnimada Carabka ayadoo uu Iimaan u Sugnaatay ruuxaa; maxaa yeelay ridada waa odhaah la dhaho taasoo uu uga baxayyo ruuxa ku dhawaaqay odhaah-daas diinta Islaamka).

[Waxaad ka eegtaa: "Badaa'ic Al-Sanaaic" (7/134)].

Wuxuu leeyahay Imaamka Xanbaliga ee Al-Bahuuti –Ilaah ha u naxariistee:
(Ridada waa in Islaamka looga baxo niyad, Fal, ama Odhaah ahaan ha ka dhaho ruuxaas odhaahda Jees-jees, Diidmo ama asagoo Rumaysan).
[Waxaad ka eegtaa: "Mughnii Al-Mutaaj" uu leeyahay Al-Sharbiinii ee Shaaficiga ahaa(4/133)].

(Murtadka waa ruuxa diinta Islaamka ugu baxo odhaah, Rumeyn, Shaki, Ama Fal ahaan).
[Waxaad ka eegtaa: "Kash-shaaf Al-Qinaac" 6/136)].

(Ridada waa in ruux muslim ah si bareer u gaaloobo, Hadal uu ku dhawaaqay daraadeed, ama Fal uu sameeyay: Kutaab lagu tuuro Qashin qub, sixirka …).
[Waxaad ka eegtaa: Baabka ridada ee kutaabka "Mukhtasaru Khaliil" uu leeyhay Al-Shaikh Khaliil Bin Isxaaq ee maalikigi ahaa (boga 281-aad)].

(Ridada sharci ahaan waa: in laga laabto diinta Islaamka lana gooyo ehelkiisa, waxayna taas ku timaadaa Odhaah Fal ama Rumeyn, mid kastoo kamid ahna waxaa ku jira Arimo aanan la ogeya).
[Waxaad ka eegtaa: "Kifaayat Al-Akhbaar" uu leeyahay Abubakr Al-Xisnii ee shaaficiga ahaa (2/123)].

(Culimada Sunnaha iyo Xadiiska waxay dheheen: Murtadka waa kan gaalooba markuu Islaamay ka gadaal haku gaaloobo Odhaah Fal ama Rumeyn, waxayna sugeyn in ruuxi ku dhawaaqa gaalnimo uu gaaloobayyo xitaa haduusan aaminin kunana dhaqmin –Haduusan ahayn ruuxaas mid la qasbayyo- , sidoo kale ruuxii sameeya fal gaalnimo inuu gaaloobayyo xitaa haduusan ku hadlin ama rumeynin, sidoo kale ruuxii ku waasiciyo gaalnimo laabtiisa –u furo ama ku balaariyo- wuu ku gaaloobayyaa xitaa yuusan ku dhawaaqin kuna dhaqminee, tanina waa arin aad looga dharagsanyahay kuna taala kutubtooda, ruuxii cilmiga wax uun ka yaqaanana waa lama huraan inuu mid koood arkay waxna ka aqriyay).
[Waxaad ka eegtaa: "Al-Difaac can Ahli-Sunah Wal-Atbaac" uu leeyahay Al-Shaikh Xamd bin Catiiq Al-Najdii –Alle ha u naxariistee- (boga 30-aad)].

Ha ahaatee Odhaahda ay dhaheen: In uusan gaaloobeeynin ruux ilaa ruuxa ay ku timid gaalnimadiisa Daliil cad, maxaa yeelay waxa uu rumeysanyahay ruuxa waa arimaha ka daboolan Uumaha saas daraadeed gaal gaalnimadiisa ma cadaaneeyso ilaa laga helo Daliil qaas u ah ruux walba, Cadeeymaha ka sugnaadayse nabigeena SCW waa in gaalnimadu ay tahay Muuqaalka sare.

1. Wuxuu yidhi Al-Imaam Al-Bukhaarii –Ilaah ha u naxariistee:
(25- Waxaa noo waramay Cabdullaahi bin Muxammad Al-Masnadiy, wuxuu yidhi: Waxaa noo waramay Abu-Rawx Al-Xaramiy bin Camaara, wuxuu yidhi: Waxaa noo waramay Shucbah, kana warinayyo Waaqid bin Muxammad inuu yidhi: Waxaan maqlay Aabahay oo ka waramaya binu cumar inuu yidhi: Waxaan maqlay Nabiga SCW asagoo leh: (Waxaa la ii faray in aan la dagaalamo gaalada ilaa ay ka qiraan in uusan jirin Ilaah aanan Alle SW aheyn, inuu Muxamad yahay Fariin wadihii Alle, Salaadana ay Oogaan, Zakadana ay bixiyaan, Hadii ay sameeyaan halaahaas waxay u gaashaanteen Dhiigooda iyo Xoolahooda xaqa Islaamka ma ehee, xisaabtoodana Alle ayaa iskaleh).
Waana arin cad in Xeen daabka Islaamka uusan u sugnaaneeynin ruuxa ilaa ay u sugnaato arimo cad cad oo muuqda aanan qarsoomi Karin.

2. Odhaahdiisa –SCW- uu ku yidhi Usaama markii uu dilay ninkii ku dhawaaqay "Laa Ilaaha Ila Laahu" ayadoo xili dagaal ay ahayd: (Maxaad u jeexi wayday Qalbigiisa saad u ogaatid ma u dhahay odhaahdaas –asagoo qirayya- ama in kale)
[Waxaad ka eegtaa: "Saxiix Muslim" (287)].

Wuxuu ka yidhi Al-Imaam Al-Nawawii –Ilaah ha u naxariistee- Sharixiisa xadiiskaan:
((Odhaahdii Nabiga SCW: (Maxaad u jeexi wayday Qalbigiisa… waxaa ku jirta cadeyn iyo daliil taasoo ay ka farcantay qaacido fiqhi ah in: Axkaamta loogu dhaqmaayo sida ka muuqata, ilaah-na SC uu maamulayo waxa qarsoon))
[Waxaad ka eegtaa: "Sharx Muslim" uu leeyahay Al-Nawawi (1/89)].

3. Odhaahdiisa SCW: (Aniga layma amrin inaan baaro qalbiyada dadka iyo inaan jeexo caloolohooda).
[Waxaad ka eegtaa: "Saxiix Muslim" (boga 2500-aad)].

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Al-Nawawii –Ilaah ha u naxariistee:
(Macnihiisa waa: Waxaa lay amray inaan ku xukumo dadka sida ka muuqata, Ilaahna SC aan u daayo waxa qarsoon, sida uu u yidhiba SCW: (Hadii ay sameeyaan halaahaas waxay u gaashaanteen Dhiigooda iyo Xoolahooda xaqa Islaamka ma ehee, xisaabtoodana Alle ayaa iskaleh). Xadiiska kalena waxaa ku jirta: Maxaad u jeexi wayday Qalbigiisa si aad u ogaatid! )
[Waxaad ka eegtaa: "Sharx Muslim" uu leeyahay Al-Nawawii (4/21)].

4. Odhaah-da Cumar bin Khattaab –Ilaah haka raali noqdee:
(Dad ayaa Alle SC ku cadeyn jiray astaamohooda Waxyi soo degayya waqtigii Nabiga SCW, waxyigiina wuu istaagay, waxaanna idiinkuladhaqmeynaa hadda waxa inooga soo muuqda falalkiina, ruuxii samaan inoo muujiyo wan Aamineynaa waana soo dhawayneynaa waxa u qarsoonna wax naga galay ma jirto, Allaah ayaa xisaabinayyo, ruuxii xumaan inoo muujiyase ma aamineyno mana rumeysaneyo xitaa haduu ina dhaho laabtayda way Badhax-tirantahay) [Waxaad ka eegtaa: "Saxiix Al-Bukhaari"(boga 2641)].

Hadalkooda ah: (Mana banaana in lagula diriro dadka ayadoo laga dhiganaayo taas xujjo). Eyna taas ula jeedaan in aanan la xukun gilinin Shareecada ruuxii lagula dagaalamo.

Xitaa hadii aan dhahno oo aan ka yeelno inaysan gaalnimo ahayn xukun gilin la'aanta shareecada, oo ay la socoto diidmo, iyo inkiraad la inkirayyo Axkaamta Ilaah SC, Culimada Islaamkase waxay ku Idilyihiin in lala dagaalamo Xaakimkii shareecada Islaamka ku xukumin dadka dhexdooda, Xitaa haduu aaminsanyahay.

Wuxuu leeyahay Shaikh Al-Islaam Ibnu-Taymiyah –Allaah ha u naxariistee:

(Koox alla kooxdii diida qaar ka tirsan Salaadaha Waajibka ah, Sowmka, Xajka, Iyo xaaraantinimada Dhiiga, Xoolaha, Khamrada, Zinada, Qamaarka, In la guursado qaraabada dhaw –Maxaarimta-, In lala dagaalamo Gaalada, In Jizyo laga qaado Ehlu-Kitaabka, iyo wax alla oo kamid ah Waajibaatka Diinta iyo Wax yaabaha Xaaraanta ah kuwaasoo ruuxii diida ama ka taga uusan cudur daar heli Karin waxaan lama huraan noqonaysa in lagula dagaalamo diidmada inkiridda iyo ka tagida ay ka tageen arintaas xitaa ha rumeeysnaadaan hana qirsanaadaane, tanina waxay kamid tahay arimaha aanan ku ogeyn qilaaf culimada dhexdooda)

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa" (28/503)].

Wuxuuna kaloo yidhi:

(Waxay isku waafaqsanyihiin Culimada Muslimiinta in Koox alla kooxdii ka biya diida Astaan kamida astaamaha Islaamka ee muuqmuuqda; Waxaa lama huraan noqaneysa in lagula dagaalamo diidmadaas xitaa haku dhawaaqaan Ashahaatiinka, hadii ay Ashahaatiinka qiraan oo ay diidaan Salaadaha Shanta ah waa lala dagaalamayaa ilaa ay ka tugadaan, hadii ay Zakada diidaan waa lala dagaalamayaa ilaa ay ka bixiyaan, Sidoo kale haday diidaan Soomida bisha Ramadaan iyo Xajinta Guriga Horeeyay –Kacbada- , Waxaa lamida hadii ay ka biya diidaan xaaraantinimada Waxyaabaha Foosha Xun –Fawaaxish-ta- Zinada, Qamaarka, Khamrada, iyo Wixii la halmaala oo kamida Wax yaabaha la xaarantinimeeyay, Sido kale hadii ay diidaan Xaaraantinimada Dhiiga, Xoolaha, Sharafta –Cirdiga- , Farjiga, iyo axkaamta lamidka ah eek u soo arooray Kitaabka iyo Sunaha, Sidoo kale hadii ay diidaan Farida Samaha iyo ka Reebida Xumaha, La dagaalida gaalada ilaa ay ka Islaamaan kana bixiyaan Jizyada iyagoo liidan, sidoo kale hadii ay la imaadaan Bidac garab marsan Kitaabka iyo Sunnaha lagunana arag Salafkii hore ee umada, sida in ay muujiyaan ay leexin ay leexinayaan magacyada Alle iyo Aayaatkiisa, In la beeniyo Magacyada Alle iyo Astaamihiisa, In la beeniyo Qadarka iyo Wuxuu Alle Go'aamiyay, In la beeniyo Xaqa ay ku taagnaayeen Jamaacada muslimiinta Waqtiga xukunka Khulafada Hanuunsanaa, In la duro Muhaajiriin-ta iyo Ansaarta hore iyo kuwa ku raacay wanaagooda, Ama in lala dagaalamo Muslimiinta ilaa ay ka baxaan diinta Islaamka –Gaaloobaan- , iyo wixii arimahaas lamidka ah).

Allaah Sareeyee wuxuu leeyahay: {{La Dagaalama Gaalada inta Gaalnimo iyo (Xumaan) la waayayyo una ahaato diintu dhamaan Eebe kaliya}}, Hadii diinta Qaar ay Alle loo tiiriyo qaarna Alle ruuxaan eheyn; waxaa lama huraan noqeysa in la dagaalamo halaha Diintoo dhan Alle kaliya u ahaaneeyso).

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa" (28/510-511)].

Wuxuu kaloo yidhi:

(Sharciga la soo dajiyay waa Kitaabka iyo Sunnaha, in la raacana waa Qasab, ruuxii ka baxaa waxaa Qasab ah in la dilo, waxaana ka mida arimaha qasab ay noqanayso ruuxi ka baxaa in la dilo: Asliga Diinta –Shahaadateen-ka ay ugu horeyso- iyo farciga, Siyaasada Madaxda Hanti haayada Xukunka Xukaamta –Umarada wixii sharciga raacsan- , Talada Duqooyda iyo wixii lamida, Cidnana uma sugna in ay ka baxdo u Hogaansanaanta Allaah SC iyo Fariin wadihiisa SCW).

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa" (35/395)].

Waxuuna ku soo guuriyay Ardaygiisa Ibnu Qayim –Ilaah ha u naxariistee labadaba- kitaabkiisa Al-Dhuruq Al-Xakiimah (135)].

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Ibnu-Kathiir –Ilaah ha u naxariistee:

(Hadalkiisa Sareeyee u leeyahay: {{Ma xukunka Jaahiliyada yey doonayaan yaase uga wanaagsan xukunka Eebe kuwa rumeysan}} Wuxuu ku inkirayaa ruuxa ka baxay Xukunka Alle ee jaanta go'an kuna idilyahay wax walboo kheyr ah, kana buuxa wax walboo shar reebid ah sida: in loo Janjeersado Xukunaan Kitaab-ka ahyn sida in la sameeyo:Fikrado, Haye-raacid, iyo Isdhilaaxaat, taasoo ay dadku sameeysteen ayagoon u tiirinin Shareecada Alle SC, sida Baadida iyo Jahliga leh oo ay u sameen jireen Dadkii hore ee Waqtiga Jaahili-ga, kana sameen jireen waxa ay jecleestaan Fikir iyo Haya ahaan, iyo waliba sida ay sameeynayaan Tataarka oo ay ku xukumayaan siyaasaatka ka imaada Boqorkooda Khankiiz-Khan, kaasoo u sameeyay kutaabka uu u bixiyay Al-Yaasiq, kaaasoo ah kitaab koobayya Axkaam uu ka soo aruuriyay Sharciyo Kala duwan, oo ay ka mid yihiin: Islaamka, Yahuuda, iyo waliba Kirishtaanka, Waxaana ku jira Axkaam uu ku sameeyay fikrado iyo aragtiyo Qaas u ah, Waxayna u noqotay Xita ilmihiisa ka gadaashiid Sharci la raaco, kana hormarsiinayaan ku xukumida Sharciga Alle iyo Sunnaha Fariin wadihiisa SCW. Ruuxii sameeyana taas oo ayaga kamida waa Gaal Lama huraan-na ay tahay in lala dagaalamo, ilaa uu u soo laabto Sharciga Alle iyo Rasuulkiisa SCW kuna xukumin Waxaan asiga ahayn ha yaraado hana badnaadee).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafseer Al-Qur'aan Al-Cadiim" (3/131)].

Hadalkooda ay dhahayaan: (Ruuxaan dhabaqin Axkaamta Xuduudaha –Asagoonan inkireynin waajibka sharciga ee leedahay- ma ahan mid ka baxayya Diinta Sida ay qirayaan Ehlu-Cilmiga kuwaasoo ku xeel dheeraaday hadalka Alle SC ee Suurada Al-Maa'ida {{Cidaanan Xukun gilinin Wuxuu Eebe soo dajiyay waa ayagaa Kuwa Gaalada ahi}} inuu tahay (Gaalnimo aanan gaalnimo ahayn iyo Fisq aanan Fisq ahayn) sida uu yidhi Ibnu-Cabbaas iyo Xudeyfa –Ilaah haka raali noqdee- mana ahan mid looga baxayyo Diinta).

Arinta ay ku Idilsanyihiin Ehlu Cilmoga, Balay tahay Ijmaac, waa in: Ruuxii ka tagaa Sharciga uu Alle SC ku soo dajiyay Muxammad bin Cabdillaah SCW kuna xukuma waxaanan asiga ahyn, Waa Gaal, ka baxay Diinta Islaamka.

- Al-Imaam Isxaaq Bin Raahaywayh –Ilaah ha u naxariistee- wuxuu leeyahay:

(Culimada Islaamka waxay ku idilsanyihiin inuu Gaal yahay Ruuxii Caayaa Allaah Sareeyee ama Caaya Fariin-wadihiisa SCW, Diido wax kamida ah Wuxuu Alle Sareeyee, Ama dilo Nabi kamida Nabiyada Alle).

Al-Imaam Ibnu-Kathiir –Ilaah ha u naxariistee- Wuxuu yidhi:

(Ruuxii ka tagaa Sharciga Jaanta go'an ee ku soo degay Muxamed bin Cabdillaah Nabiyada kii ugu dambeeyay xukun giliyana Sharaa'icda horeeyay ee lagu naskhiyay asiga wuu Gaaloobay, Sidee kula tahay marka ruuxii u xukuntama Al-Yaasaa kana hormariya Xukunka Alle SC?! Ruuxii saas sameeyaa wuu Gaaloobay, Taasina waa arin ay isku wada Idilsanyihiin dhamaan Muslimiinta).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Bidaayah Wan-Nihaayah" (13/128)].

Culimada soo guurisay Ijmaaca waxaa kaloo kamid ah Al-ShaikhMaxmuud Shaakir –Ilaah ha u naxariistee- kuna soo guuriyay tacliiqiisa uu tacliiqinayyay Al-Dhabarii [Tafser Al-Dhabarii 10/348]:

(Ma ahayn Su'aashooda –wuxuu ula jeedaa suaasha Al-Ibaadiyah ay ka waydiiyeen Abuu-Mijlaz ilaah ha u naxariistee Tafsiirka aayada- ay waydiiyeen waxa ay ka xujo dhigteen Mubtadicada Waqtigeena kaasoo ku saabsan Cadaalad falka Lacagaha, Sharafta –Cirdiga, Dhiigaga, mana ahaynin loo xukun tagayo Shareeco aanan shareecada Islaamka ahayn, ama in lasoo saaro Qawaaniin ku dhabaqmaysa Muslimiinta oo dhan una xukun tagayaan xukun aanan ahayn xukun-ka Alle SC uu ku sugay Kitaabkiisa iyo Amarada Fariin wadihiisa SCW, maxaa yeelay Falkaasi waa cadeyn ka jeesasho laga jeesto xukunka iyo diinta Alle SC, lana doorbido dasaatiirta gaalada ay dajisteen, taasina waa Gaalnimo aysan ka shakin Karin wixii Ahlu-Qibla ah, waxaana ku gaaloobayyo ruuxi dhaha, kan dadka ugu yeera iska daa kan ku xukumee).

Culimada soo naqlisay Ijmaaca waxaa kamid ah Al-Shaikh Cumar Al-Ashqar –Ilaah ha xifdiyee- uuna leeyahay:

(Tafaasiishaas hore aan u soo sheegnay waxaa inooga cadaanayya in laba nuuc oo dadka kamidka ah ay ku dhaceen Gaalnimo aanan laga shakin Karin: kan Koowaad: Kuwo sameeyay Qawaaniin aanan ahayn kuwa uu Alle SC uu soo dajiyay, kuwaasina waa kuwa dajiyay Qawaaniin qilaafsan Sharciga Alle SC, walibana uga qasab dhigaya Adoomada Alle SC inay u xukun tagaan, kuwaanina waa kuwa eynan isku qilaafin Culimada iyo Ahlu-Culmiga inay Gaalo yihiin).

[Waxaad ka eegtaa "Al-Shariica Al-Ilaahiyah" (boga 179-aad)].

Xukunkaani waa Kan ay ku idilsanyihiin Xaq-baarayaasha Ahlu-Cilmiga Muslimiinta ah, Ilaa hadii ay ka wadaan Sirdoonada CIA-da ama Sir Baarayaasha Aal-Saluul –Sirdoonada Sacudiga-.

Hadii Ilaah SC noo fududeeyo waxaan ka leenahay odhaah-da caanka ah ee Ibnu-Cabaas oo ay soo guuriyeen waqafaat:

**Isdultaagida Koowaad:**

Odhaah-daas ma ahan mid ka sugan Ibnu-Cabaas, waxay-na leedahay cilado fara badan oo ay kamid yihiin:

1. In raawiga ama soo guuriyaha Xadiis-ka waa: Hishaam bin Xujeyr, waxaana Daciifiyay A'immada waaween ee Tiirarka u ah cilmiga (Al-Jarx Wa Tacdiil) sida: Yaxyaa bin Saciid Al-Qattaan, Axmad bin Xanbal, iyo Yaxyaa bin Muciin –Ilaah ha u naxariistee-

Wuxuuna yidhi Sufyaan bin Cuyeynah –Ilaah ha u naxariistee:

(Ma aana ka qaadan jirin Hishaam arin uu asiga kaliya soo guurinayyo).

[Waxaad ka eegta: "Al-Ducafaa' " uu leeyahay Al-Caqiili (4/337)].

Riwaayadaan-na lagama hayyo ruuxaan asiga ahayn.

Waxaa kaloo daciifiyay Al-Imaam Ibnu-Xazm Wuxuuna yidhi:

(Hishaam-na waa Daciif).

[Waxaad ka eegtaa: "Xujjat Al-Wadaac" (2/19)].

Wuxuu yidhi Al-Imaam Cali ibn Al-Madiinii –Ilaah ha u naxariistee- :

(Sufyaan wuxuu yidhi:

Hishaam bin Xajiir wuxuu ahaa Nin kutaabada u qora si aysan u qorin Culimada kale, saas daraadeed waan ku wareeray).

[Waxaad ka eegtaa: "Macrifat Al-Rijaal" uu leeyahay Ibnu-Mixraz (2/203)].

Wuxuu yidhi Abuu-Xaatim:

(Xadiiskiisa waa la qoraa).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Jarx Wa-Tacdiil" (9/53)].

Wuxuuna ula jeedaa Odhaahdaas –Ilaah ha u naxariistee- in la qorayyo Xadiis-kiisa balse aanan laga dhigan Karin Xujo ama daliil hadii uu la kaliyoobo warinta.

Wuxuuna ku sheegay Al-Imaam Ibnul-Jawzii kitaabkiisa "Al-Ducafaa' Wal-Matruukuun" (3/173).

Wuxuuna ka yidhi Al-Imaam Ibnu-Sacd:

(Wuxuu kamid ahaa raga lagu kalsoonyahay, Axaadiisna uu warin jiray).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Dhabaqaat" (5/484)].

Wuxuuna ku sheegay Ibnu-Xibbaan kutaabkiisa "Al-Thiqaat"[2]

Hase ahaatee tani Kama hor imaaneyso riwaayada koowaad –yacni tan ah inuu ku gaaloobayyo-

maxaa yeelay gaalnimadu waa heerar, tusaale ahaan ruuxii ka tagaa Salaada waa gaal balse Gaalnimadiisa ma gaarsiisna gaalnimada ruuxa caaya Allaah SC iyo Fariin wadihiisa SCW.

3. Odhaah-daani xitaa hadii laga eego dhinaca macnaha ma sugnaan karto inay sax tahay sida uu dhawaajiyay Al-Shaikh Abuu-Muxammad Al-Maqdisii –Ilaah ha soo furtee-. Maxaa yeelay Aayadaani waxay ku soo degtay sida la wada ogyahay Yahuuda, hadaba side uu ku dhihi karaa Ibnu-Cabbaas –Ilaah haka raali noqdee- in waxa ay sameeyeen Yahuuda ay tahay Gaalnimo yar?!

Wuxuu yidhi Al-Shaikh Abuu-Muxammad Al-Maqdisii –Ilaah ha soo furtee:

(Waxaan la leenahay odhaah-daani Waqafaat ama iyo digniino ku socota ruuxa Xaq doonka ah:

Odhaah-daani caanka ah ee loo tiirinayyo Ibnu-Cabbaas taasoo ku saabsan aayadaani ma ahan mid loo fasiri karo Sida uu yidhi Sheekha –Wuxuu ula jeedaa Al-Albaanii- maxaa yeelay Aayadda waxay ka hadlaysaa Gaalada sida ku imaan doonta Xadiiska Baraa' layskuna waafaqsanyahay). Waxayna ku soo degtay Yahuuda mana ahan mid macquul gal ah inuu Ibnu-Cabaas dhaho Gaalnimadooda waa "Gaalnimo aan Gaalnimo ahayn").

[Waxaad ka eegta: "Tabsiir Al-Cuqalaa Bi Talbiisaat Ahl Al-Tahajum" (boga 108)].

2/ Waxaa kala duwan in uu ku sheego Ibnu-Xibbaan Soo guuriyaha xadiiska kutaabkiisa Al-Thiqaat iyo inuu qiro in uu soo guuriyahaan yahay mid lagu kalsoonyahay, tan koowaad wax faa'ido uma yeelaneyso soo guuriyaha haduu qilaafo A'imada kale ee asaagiisa eh, ana hadii uu raawiga uu yahay midaan la aqoon maxaa yeelay waxuu Ibnu-Xibbaan –Allaha u naxariistee- caan ku yahay inuu aayar fududeysto ku kalsoonaashaha raawiga, balse waxaa lama huraan ah hadii uu sheego Imaamka –yacni Al-Imaam Ibnu-Xibbaan- inuu raawiga yahay Ruux lagu kalsoonyahay inay taasi sharaftiisa ay kor u keceeyso sarana mareyso.

## Isdultaagida Labaad:

Hadii Athar-kaani uu noqdo mid sax ah, waxay ku istaajiyeen Culimada Muslimiinta ku xukumida Arin markaas taagan ayadoo laga leexanaynin Shareecada iyo ku xukumideeda arimaha kale.

Wuxuu yidhi Al-Imaam Ibnu-Qayyin –Ilaah ha u naxariistee:

(Waxaa Saxiixa ah oo sugan waa in: ku xukumid la'aanta Shareecada Alle SC ay ka dhalanayso Gaalnimada yar iyo tan wayn-ba haadii loo fiiriyo Xaakim-ka iyo heerkiisa, hase ahaatee hadii uu rumeeysanyahay Xaakimka in lagu xukumo Sharciga Alle SC ay qasabna ku tahay arinta taagan markaas, ugana tago asagoo ka biya diidan, wuu ku gaaloobayaa laakin waa gaalnimo yar).

[Waxaad ka eegtaa: "Midraaj Al-Saalikiin" (1/336)].

Wuxuu yidhi Al-Shaikh Al-Imaam Al-Mujaahid Cabdalla Cazzaam –Ilaah ha aqbalee:

(Xaalada ay ka hadlaayaan Saxaabada –Ilaah haka wada raali noqdo dhamaanee- waa Qaadi Laaliuush qaatay, Sharciga Alle SC ka leexday kuna Xukun gilin Arin kamida arimaha Mujtamaca, ee ma ahan Arinta ay ka hadlayaan Saxaabada ruux Sharciga Alle SC badalay, kuna xukumaya dadka Qawaaniin kale uu asiga Sameeystay).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Caqiidah Wa Atharuha Fi-Binaa' Al-Jiil" (boga 95-aad)].

Wuxuu leeyahay Al-Shaikh Muxamad bin Ibraahiim Aalu-Shaikh –Ilaah ha u naxariistee:

(Qeebta labaad ee uu ku gaaloobaayo Xaakimkii wax ku xukamaa wuxuusan Alle SC soo danjinin, oo uusnanna uga baxaynin Diinta waa: in ay ruuxa qaado Shahwadiisa iyo waxa uu Jecelyahay inuu ku xukumo arin markaa taagan, kana doorbido wuxuu Alle SC soo dajiyay asagoorumaysan-na xukunka Alle SC iyo rasuulkiisa inay ka mudantahay, Qirsanna inuu ku qaldanyahay arintaan uu sameynaayo kana leexday wadadii wanaagsaneyd, Hadaba arintaan hadaynan ka saarin Diinta waa Macsiyo Weyn kana wayn dambi ahaan Kabaa'irta, sida Zinada, Cabida Qamrada, Tuuganimada, Dhaarta beenta ah, iyo WLM. Balse Fal uu Alle SC ku Tilmaamay Gaalnimo waa ay ka weyntahay Fal uusan ku tilmaamin Gaalnimo).

[Waxaad ka eegtaa: "Fataawaa Muxammad bin Ibraahiim Aalu-Shaikh" (12/302)].

Wuxu kaloona yidhi Sheikha –Ilaah ha u naxariistee:

(Tan la yidhi inay tahay {Gaalnimo aan gaalnimo ahayn} waa: Hadii uu Xaakim ku xukumo muslimiinta arin kamidah arimaha nolosha Shareecada Alle SC waxaanan ahayn, uuna aamisnayahay in Xukun-ka ama Maamulka Alle SC uu yahay Kan saxda ah, waa gaalnimo yar. Balse hadii uu Xaakim-ka sameeyo Qawaaniin ama Sharciyo uu ka dhigo Meel loogu soo laabto oo laysku xukumo kuna qasbo Dadka wuu ku Gaaloobayyaa xitaa haduu aamin-sanyahay in uu qaldamay Xukunka Alle-na SC uu yahay kan saxda ah, hadaba waa inaad kala saarataa waxa Sugan ee Dhabta ah, wuxuuna ka dhigay wixii dhawaa kii loo laabanayyay, Taasina waa Gaalnimo wayn kana saareeyso Diinta Islaamka ruuxa Sameeyaa).

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuc Fataawaa Muxammad bin Ibrahim Aalu-Shaikh" (12/289)].

4. Ibnu-Cabaas –Ilaah haka raali noqdee- ma uusan dhihin odhaah-daas Asagoo Fasirayya Aayada, Balse wuxuu la wada xaajoonaayay Khawaarij-ta rabtay inay Aayadda Alle SC {{Cidaanan Xukun gilinin Wuxuu Eebe soo dajiyay waa ayagaa Kuwa Gaalada ahi}} u janjeeriyaan si aysan ahayn, ayna tahay Kabiira kamida Kabaa'irta, Wuxuuna yidhi –Ilaah haka raali noqdee: (Gaalnimada ma ahan tan aad u janjeerinaysaan) wuxuuna ula jeedaa sida ay ka fahmeyn Khawaarij-ta in ruuxii Alle SC caasiyo uu ku xukumay waxa Alle SC uusan soo dajinin.

Ha ahaatee hadalkooda ay dhahayaan Xudafa bin Al-Yamaani –Ilaah haka raali noqdee- ayaa ku fasiray aayada inay tahay {Gaalnimo aan gaalnimo ahaeyn} ma ahan mid sugan.

Wuxuu soo wariyay Al-Xaakim Athar Sanadkiisu suganyahay iyo Ibnu jureyr Asagoo sanadkiisa kala go' ku jiro in Xudeyfa bin Al-Yamaanii –Ilaah haka raali noqdee- markii wax laga waydiiyay Aayadaan uu ka yidhi:

(Ala maxay walaalo wanaagsan idiin noqdeen Banuu Israel hadii dhibka ay leeyihiin idinkana ay ladnaan idiin sugnaatay, Ilaaha Nafteyda ay gacantiisa ku jirtaan ku dhaartayee inaadan walaalo noqdeyin halaha aad sunaha u raaceydaan tilaabo tilaabo).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafsiir Al-Dhabarii" (10/348) iyo "Mustadrak Al-Xaakim" (2/312-313)].

**Fiira Gaara:**

Arinta ay sheegayaan qoladaani oo ah in Xaakimka haduusan wax ku xukumin Sharciga Alle ku gaaloobaynin Ilaa diidmo uu diido Wuxuu Alle Sareeyee soo dajiyay ay la socoto ma ehee: waa Odhaah aanan sal lahayn kana madhan Cadaynoo dhan; Maxaa yeelay diidmada ku xukumida kaliya ayaa gaalnimo ah ha ku xukumo ama yuusan ku xukuminee.

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Ibnu-Qayyim –Ilaah ha u naxariistee- asagoo soo bandhigayya odhaahda ay ka dhahayaan Culimada markay fasirayyeen hadalkiisa Sareeyee: {{Cidaannan Xukun gilinin Wuxuu Eebe soo dajiyay waa ayagaa Kuwa Gaalada ahi}}, wuxuuna ku dhex xusay Odhaah ah: (Saxaabiga u fasiray aayada in uusan gaaloobeynin ruuxii ka tagaa Ku Xukumida Shareecada asagoo diidan uu yahay Cikramah).

Cadaymaha Qur'aanka iyo Ijmaaca Cadaynaya Gaalnimada ruuxii xukun giliyaa Dhaaquut ama u xukuntamaa:

Kagadaal wuxuu yidhi Sheekha Odhaah-da hore lahaa:

(Waana Fasirid laga Gacan sareeyo maxaa yeelay diidida dhaqan gilinta ayaa Gaaknimo ah ha xukun giliyo ama yuusan xukun gilininee).

[Waxaad ka eegtaa: "Midraaj Al-Saalikiin" (1/336)].

**Cadaymaha Qur'aanka iyo Ijmaaca**

**Cadaynaya Gaalnimada ruuxii xukun giliyaa Dhaaquut ama u xukuntamaa**:

Mida koowaad:

- Ilaah Sareeyee wuxuu leeyahay: {{Cidaannan Xukun gilinin Wuxuu Eebe soo dajiyay waa ayagaa Kuwa Gaalada ahi}} aayada 44-aad ee suurada Al-Maa'idah.

Aayada iyo waxa laga fahmayyo:

- In Gaalnimada meeshaan lagu xusay ayadoo laga hormarsiiyay Alif iyo Laam kuwaasoo Cadaynayya in macnaha uu dhameystiranyahay.

Wuxuu yidhi Ibnu-Taymiyah –Ilaah ha u naxariistee:

(Wuxuuna kala saarau Gaalnimo Lagu Bilaabay Alif Iyo Laam Sida Hadalkiisa SCW: ((Adoonka Iyo Gaalnima-da –Ama Shirkiga- uma dhexeeyso ilaa inuu Salaada Katagaa meehee)) Iyo Mid Aanan Lagu Bilaabin sugitaan la sugayyo).

[Waxaad ka eegtaa: "Iqtidaa' Al-Siraadh Al-Mustaqiim" (1/237)].

Wuxuu kaloo cadeeyay Al-Shaikh Cabdul-Qaadir Cabdil-Caziiz –Ilaah hasoo furtee- in: (gaalnimada meel oo quraanka kamida ay macnaheeda tahay Gaalnimada Wayn).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Jaamic Fii Dhalab Al-Cilm Al-Shariif" (boga 937-aad)].

- Aayadaan Ilaah SC mahadiis waxey koobeeysaa radinta cida soo qortay Bayaankaan, maxa yeelay waa kuwaa ka dhigtay Shardhi in uusan gaaloobeynin ruuxa Aanan Xukun gilinin Wuxuu Alle Sareeyee soo dajiyay, Allena SC uu ka dhigay Shardiga gaalnimada in laga tago Xukun gilinta wuxuu soo djiyay kaliya kumana uusan xerin in la diido ama in kale.

Mida labaad:

- Hadalkiisa Sareeyee uu leeyhay: {{Ka waran kuwa sheeganayya inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay, doonayaanna inay u Xukun tagaan Daaghuut, iyagoo la faray inay ku gaaloobaan, wuxuuna doonayyaa Shaydaanka inuu Baadiyeeyo baadi Fog}}.

Waxay Aayada cadeysay inuu Gaal yahay ka ku Xukuma Dhaaghuut ama u Xukun taga ayadoo aan ka fahmayno taa dhinacyo badan:

Hadalkiisa Sareeyee uu yidhi: {{Ka waran kuwa sheeganayya inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay}} ma ahayn ilaa cadayn uu cadaynayyo Gaalnimadooda; sababtoo ah ma uusan ku tilmaami lahayn inay yihiin kuwo SHEEGANAYYA hadii ay ahaan lahaayeen Mu'miniin.

Wuxuu leeyahay Abuu-Sacuud –Ilaah ha u naxariistee:

({{Ka waran kuwa sheeganayya inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay}} waa kala duduwid Odhaah iyo amaro la siinayyo Nabiga SCW ayadoo lagu yaab gilinayyo arinta qoladaan Qilaafaysa arimaha waajibka ah isla markaana aanan u hogaansameynin Allaah iyo Rasuulkiisa, waana ku tilmaamid lagu tilmaamayyo inay Sheegannayaan rumaysanaan ay rumaysanyihiin Qur'aanka iyo kutub-ta ka horeysay waxaan ula jeedaa gaar ahaan Toowraat si loo cadeeyo La yaabida, Hadal ku adkeenta, iyo Foolxumeysiga iyo si loo muujiyo Farqiga u dhexeeyo Sheegashadooda iyo waxa ka soo baxayyo).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafsiir Abuu-Sacuud" (2/105)].

Wuxuu yidhi Al-Shaikh Cabdir-raxmaan bin Xasan –Alaah ha u nariistee:

(Ruuxii qilaafa wuxuu Amray Allaah Sareeyee iyo Rasulkiisa SCW oo ku Xukuma dadka Wuxuusan Alle soo dajinin ama amra in la raaco wax uu asiga jecleestay ruuxaas wuxuu ka siibay Qoortiisa Islaamka iyo Iimaanka haduu rabo ha sheegtee inuu Muslim yahay, maxaa yeelay Allaah SC wuxuu diiday uuna ka Nafyiyay Iimaan dadka sidaas sameeyay isla markaana ku tilmaamay Beenaale sheegasho badan asagoo Odhanayya: {{Sheeganayya}}, hadaba Kalimada {{Sheeganayya}} waxaa loo isticmaalaa badanaa ruux wax sheegtay isla markaana Ehel u eheen sameynayyana wax ka soo horjeeda waxa uu sheegtay).

[Waxaad ka eegtaa: "Fatx Al-Majiid" (boga 379-aad)].

Wuxuu yidhi Al-Ustaad Al-Shaikh Sayid Qudhub –Alaah ha u naxariistee:

(Mawaadan arkin la yaab-ka ween**...** koox**...** Sheegannaysa**...** Iimaan. Isla waqtigaana burinayya Sheegashadaasi?! Waa Koox {{Sheeganayya inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay}}. Iskuna xukumaynin waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay? Doonayyaan-na inay u Xukun-tagaan Shey kale, Manhaj kale, ama Xukun kale… doonayaan-na inay u Xukun-tamaan**...** Dhaaghuut**...** kaasoo ku tiirsaneyn waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay. Horjooge ama Miizaana u eheyn waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay**...** sida darted waa**...** Dhaaghuut**...** kuna noqday Sheegashadiisa uu sheegtay arin ka mida wax yaabaha u qaaska ah Allaah SC**...** ku noqday inuusan leheyn Miizaan jaan go'an! Umana sameynayyaan arintaani ayagoonan garanaynin ama ay ka tahay malo, balse waxay qirsanyihiin inay tahay

arintaani ay sameynayaan arin Xaaraan ah, waliba waxay kaloo ogyihiin ogaasho eynan shaki ku jirin {{in la amray inay ku gaaloobaan}}, hadaba arinta ma ahan ogaasho la'aan iyo Malo**...** ee waa Kas iyo Ula-jeed**...** hadaba saa daradeed ma u Suura galayso malada ah {{inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay}}, balse waa Sheydan la doonayya baadi weyn oo aan leheyn ka soo laabasho**...**).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Dilaal" (2/694)].

Wuxuu yidhi Al-Shaikh Al-Shinqiidhii –Ilaah ha u naxariistee:

(Cadaymaha ugu waaweeyn ee arintaan waxaa kamida: Allah SC oo ku cadeeyay Suurat Al-Nisaa' in ay la yaab tahay arinta dadkan doonayya inay wax ku xukumaan waxaanan Sharciga Alle SC ahayn ayagoo sheeganayya inay yihiin Mu'miniin, maxaa yeelay sheegashadoodaas ey sheeganayyan Iimaan-ka ayadoo ay la socoto u Xukuntamid loo xukun Tamayo Dhaaghuut waa Been Xeel dheer aadna layaab u leh. Taasina waxaa cadaynaysa hadalkiisa Sareeyee uu leeyahay: {{Ka waran kuwa sheeganayya inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay una Xukun tamaya Daaghuut, iyagoo la faray inay ku gaaloobaan, wuxuuna doonayyaa Shaydaanka inuu Baadiyeeyo baadi Fog}} [Suurada Al-Nisaa' aayada 60-aad]).

[Waxaad ka eegtaa: "Adwaa' Al-Bayaan" (3/328)].

Wuxuu kaloo yidhi –Ilaah ha u naxariistee:

(Waxaa layaab leh ruux wax ku xukumayya Sharciga Alle SC midaanan ahayn kagadaal sheeganayya Islaam. Siduu Alle Sareeyee yidhi: {{Ka waran kuwa sheeganayya inay rumeeyeen waxa laguugu soo dajiyay iyo waxa lagu soo Dajiyay kuwa kaa horeeyay una Xukun tamaya Daaghuut, iyagoo la faray inay ku gaaloobaan, wuxuuna doonayyaa Shaydaanka inuu Baadiyeeyo baadi Fog}}).

[Waxaad ka eegtaa: "Adwaa' Al-Bayaan" (3/160)].

- Hadalkiisa Sareeyee uu leeyahay: {{una Xukun tamaya Daaghuut, , iyagoo la faray inay ku gaaloobaan}} markaa Alle SC wuxuu ka dhigay u Xukun tamidda Dhaaghuut-ka inay tahay rumayn la rumaysanyahay, waxaana Shaki ku jirin in rumaynta Dhaaghuut-ka ay tahay Ku Gaaloobid lagu gaaloobayyo Allaah Sareeyee isla markaana Ku Gaaloobida Dhaaghuut-ka ay tahay rumayn la rumaynayyo Allah SC siduu Alle Sareeyee leeyahay: {{..Ruuxiise diida Dhaaghuut-ka (Shaydaanka ama xume fare wixii ah) oo rumeeya Eebe wuxuu qabsaday Xadhig sugan oo adag oonan go'ayn (Islaamka), Eebana waa maqle og}} [Suurat Al-Baqara Aayada 256-aad].

- Alle Sareeyee wuxuu leeyahay: {{Waxaan kasoo saarnay Umad kasta Rasuul farnaya inay caabudaan Eebe kana dheeraadaan Dhaaghuut-ka, Waxaana kamida dadka Ciduu Eebe Hanuuniyay, iyo miday ku sugnaatay Baadinimo, Ee socda dhulka oo Eega siday Noqotay Cidhibtii Beeniyayaasha}} Suurada Al-Naxl Aayada 36-aad.

Balse u xukuntaga Xukaamtani ay u xukuntamaan Dhaaghuut-ka waa arin aad u caana kana fudud calan dab qabsaday!

Waa kaa haduu ka dhex dhalato dood ama Isqabqaqbsi u cararayya inay u Xukun tagaan "Hey'ada Qaramada Midoobay" , waxa loogu magacaabo: "Fadhiga Amniga Duwaliga", ama waxa loogu magacaabo: "Maxkamada Cadaalada Duwaliga" ama wixii kazoo hara oo kamida Maxaakimta iyo Hay'aatka Dhaaghuutiga ka soo horjeeda Allaah iyo Fariin wadihiisa SCW.

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Ibnu-Kathiir –Allaah ha u naxariistee:

(Aayadase intaasi way ka Sal balaadhantahay, Maxaa yeelay waxay Ceebeeneeysaa ruux walboo ka leexda Kitaabka iyo Sunnaha, una Xukuntama waxa kasoo haray, Meesha tanina waxaa la tilmaamayyo waa Dhaaghuut, sidaa buu Allaah sareeyee u leeyahay {{doonayaanna inay u Xukun tagaan Daaghuut}}).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafsiir Ibnu-Kathiir" (2/346)].

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Ibnul-Qayyim –Allaah ha u naxariistee:

(Ka gadaal Allaah Sareeyee wuxuu cadeeyay in ruuxii u xukuntamaa ama Xukun giliyaa waxanan ahayn waxuu Rasuulka SCW la yimid; inuu wax Ku xukumay una u Xukuntamay Dhaaquut, Dhaaquut-kuna waa Wixii Xadkiisaa Adoon-nimo ka gudbay ha ahaado mid la caabudo, la raaco ama looba Hogaansama e, Koox kastana Dhaaquut-kooda waa waxa ay u Xukuntamaan Allaah iyo rasuulkiisa ka hor, ama ay u hogaansamaan ayagoonan Xujo ka heysanin Allaah sareeyee ama ay ugu ku raacayaan arin ay ogayihiin inay tahay mid u gaara Allaah Sareeyee, kuwaasi loo Xukuntamay la caabuday la raacay ama loo hogaansamay waa Dhawaaghiida Dunida. Balse hadii aad si fiican u fiirisaa dadka Caabuda, u Xukuntama, ama u hogaansama Allaah Sareeyee iyo dadka Caabuda, u Xukuntama, ama u hogaansama Dhawaaghiida, waxaad la kulmaysaa in ay badanyihiin kuwa Dhawaaghiida Caabuda).

[Waxaad ka eegtaa: "Iclaam Al-Mowqiceyn can rab Al-Caalamiin" (1/50)].

Wuxuu yidhi Al-Imaam Al-Baydaawii –Allah ha u naxariistee:

(Dhaaghuut-kuna waa sida Kacb ibnul Ashraf. Macneheeduna waa: ruuxa ku xukuma dadka Dhaaghuut ciqaabna u geestaa ruuxii ka hor imaado, wuxuu ugala mid yahay Kacb dhinacyada: Kibirka iyo diidida Xaqqa, u ekaanshaha uu u egyahay Kacb Shaydaanka, maxaa yeelay u xukuntamida Dhaaghuut-ka waa u xukuntamid loo xukuntamaa Shaydaanka).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafsiir Al-Baydaawii" (2/207)].

Wuxuu leeyahay Al-Shaikh Cabdulaahi bin Cabdiraxmaan Ibnu-Badhiin –Allaah ha u naxariistee:

(Magaca Dhaaghuut wuxuu koobayyaa wax kastoo Allaah SC ka soo haray oo la caabudo, Awood walboo uu leeyahay Baadi-ka, kaasoo dadka ugu yeerayya Baadhil-ka una Qurxinaya sida: Ruuxii ay dadka u soo doorteen inuu Xukumo ayagoo u tiirsanayya Arimihii Jaahiliyadda ee kasoo horjeeda Xukunka Alle iyo Rasuulkiisa; Waxaana ka mida: Kitaab gaabloow, Sixiroole, Sanam u adeegaha, iyo Kuwa dadka ugu yeera In la caabudo dadka Dhintay iyo WLM).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Durar Al-Saniyyah" (3/296)].

Mida Sedaxaad:

-Hadalkiisa Sareeyee uu leeyahay: {{Eebahaa baan ku dhaartayee ma rumeeynaan intay kugu Xukuntamaan waxa dhex mara oyna ka helin naftooda dhib waxa aad soo xukuntay una hogaansamaan hogaansi}} [Al-Nisaa' 65].

Aayadaanina waa Nas ama Cadayn in uu Iimaan gabi ahaanba leheyn ruuxii aanan u Xukuntamin Nabiga SCW, Ilaahna wuxuu ugu dhex dhaartay inuusan Iimaan leheyn ruuxa halaha laga helayyo 3 arin:

- U xukuntamida Sharciga Alle SC {{intay kugu Xukuntamaan waxa dhex mara}}.
- Inuusan dhib ama Diidmo naftiisa ka dareemin {{Ooyna ka helin naftooda dhib waxa aad soo xukuntay}}.
- Inuu u Hogaansamo amarka Nabiga SCW hogaansamitaan Dhaba {{una hogaansamaan hogaansi}}.

Wuxuu leeyahay Al-Imaam Ibnu-Xazm –Allaah ha u naxariistee:

(Wuxuu Allaah Sareeyee cadeeyay kuna dhaartay inuusan ahayn Mu'min ruuxa aanan Xukun gilinin Rasuulka SCW arin kastoo kamida arimaha Nolosha, kagadaalna dareemin Dhib ama Cariiri inuu fartamo fariinta uu faray).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Fasl fii Al-Milal Wal-Ahwaa' Wan-Nixal" (1/357)].

Wuxuu yidhi Al-Imaam Axmad bin Cali Al-Jassaas Al-Xanafii –Ilaah ha u naxariistee:

(Aayadaanina waxaa ku sugan Cadeyn ah in ruuxii diida Amar kamida amarada Alle SC iyo Rasuulkiisa SCW uu yahay ruux banaanka ka ah Xeendaabka Islaamka ha diido amarkaasi asagoo ka shakisan ama ku dhaqmaya 'Qaadashada waxa fudud iyo ka tagida waxa Adag' , taasina waxaaa xoojinayso falkii ay Saxaabada –Allaah ha ka raali noqdee- ay kula

dagaalameen kuwii diiday Zakada una dileen kana Ghaniimeysteen Xoolahooda; Maxaa yeelay Allaah Sareeyee ayaa horay u Xukumay Ruuxa aanan u hogaansamin Nabiga SCW, diida Xukunkiisa ama Garta uu gooyay ku qancin in uusan kamid ahayn Ehlu-Iimaanka.

[Waxaad ka eegtaa: "Axkaam Al-Qur'aan" (3/181)].

Wuxuu yidhi Al-Imaam Ibnul-Qayyim –Allaah ha u naxariistee:

(Allaah Sareeyee wuxuu ku dhaartay Naftiisa Sharafta leh dhaar ay ka horeyso Diidmo loo Diidayyo Iimaanoo dhan Uunka dhamaantiis halaha ay ka Xukun gilinayaan Xukunka Nabiga SCW Arimihoodoo dhan sida: Arimaha Asalka iyo Furuuucda Diinta, Xukunka Sharciga ahi, Maalinka Qiyaamaha iyo DhamaanTilmaamehiisa, iyo WLM, Iimaankana uma sugnaanayyo koox ilaa ay ka badhax tirnaadaan dareemida Ciriiri oo dhan marka uu Garsooro Nabiga SCW una Badfurnaato Laabtooda Xukunada Nabigooda SCW una Qaataan si Dhameystiran,waxaana raacsan Aqbalitaanka Xukunkiisa SCW in loo Hogaansamo la raaco lagana Horimaanin Amar kamida Amaradiisa Amar kale; maxaa yeelay waxaa jiri karta in ruuxa la Xukumo balse uusan ku Qanacin Xukunka ama Maamulka, mana ka dhalan karto ku Qanac la'aanta raali ahaansho Qalbi sannaan ama U hogaansi, maxaa yeelay waxaa dhici karta in ruuxa la xukumo isla markaana dareemin Ciriiri Qalbigiisana ka hogaansamin kuna raali ahaanin raali ahaansho buuxda xukunkaa, U hogaansamidana way ka Xeel dheertahay Badhax-tirnaanta; maxaa yeelay kama dhalan karto Badhax-tirnaanta Laabta ruuxa Hogaansamid buuxda kaliya inay Badhax-tirnaato Laabtiisa Sababtoo ah Laabta way Badhax-tirnaan karta ayadoo uusan hogaansameynin ruuxa isna dhiibeeynin, ee Baraarugsanoow.

Meshaani ayaana ku ogaaneeynaa in uu Alle Sareeyee ku dhaartay in Uunka badankiisa Iimaan u Sugnaanaynin, Marka la is Imtixaana ayeyna cadaaneeysaa in Shuruudahaan 3-da ahi ay ku Sugnaaneeyso in badanoo Islaam sheeganayyo iyo in in kale! Ilaah ayaana Kaalmo waydiisanaynaa asigaana Talasaarasho mudan, Awood iyo Xiiladoo dhanna Allaha Weenee Sareeynta badan ayay u sugnaatay).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Tibyaan fii Aqsaam Al-Qur'aan" (bogga 270)].

Tani baana ku ogaaneeynaa in Mujaahidiinta ilaah wadadiisa ku jihaadayya aynan u tiirinaynin gaaleeysiintooda ay gaaleeysiiyeen Xukuumadda Shariif Sh.Axmad kaliya Aayadda uu Alle Sareeyee leeyahay:{{Cidaanan Xukun gilinin wuxuu Eebe soo dajiyay waa ayagaa Kuwa Gaalada ahi}}(1) [3]balse ay u tiirinayaan Aayada kaloo fara badan.

3/ Waana in Dhawaaghiida sida Shariif Sh.Axmad iyo kuwa la halmaala ee Xukuma Muslimiinta Istaajinta ay istaajiyeen dhaqan gilinta Shareecada kaliya ee waxay ku gaalobayaan dhinacyo kale oo aad u badan meeshaanina lagu soo koobi Karin

Hadalkooda ay Sheegayaan inay ka soo Naqliyeen Ibn Cabdil-barr: (Wuxuu yidhi Xudeyfa iyo Ibnu Cabbaas ma ahan gaaleeysiinta gaalnimo ka saareeyso ruux umadaani ka tirsan Xeendaabka Islaamka haduu sameeyo "Ku Xukumid la'aan wuxuu Alle soo dajiyay" kunana gaaloobeeynin taas ilaa uu ruuxa ku gaaloobo Allaah, Malaa'iktiisa, Kutubta uu soo dajiyay, Rusu-sha uu soo diray, iyo Maalinka Qiyaamaha.

Waxaana laga soo guuriyay macnahaasi koox kamida Culimada oo ah in aayada lagu fasirayyo sida Ibnu Cabbaas, Dhaa'uus, iyo Cadhaa' ay u fasireen).

Waxaase mudneeyd inay ku daraan:
(Wuxuu yidhi Xudeyfa iyo Ibnu Cabbaas waana mid nawada Saameeyneyso ma ahan gaaleeysiinta gaalnimo ka saareeyso ruux umadaani ka tirsan Xeendaabka Islaamka haduu

sameeyo "Ku Xukumid la'aan wuxuu Alle soo dajiyay") ilaa laga gaarayyo Dhamaadka odhaahdiisa.

Waxayna ka jareen "Waana mid nawada Saameeyneeyso".

Ibnu Cabdil-barrna wuxuu ula jeeday waa Xaakim-ka Xadgudba ee ma ahan Xaakimka ku badalayya Sharciga Alle SC Qawaaniin la sameeystay.

Maxaa yeelay wuxuu ku yidhi bilowga Odhaahdiisa: (Waxay ku idilyihiin Culimda Islaamka in Dulmiga Xaakimka uu kamid yahay dunuubta Waaweeyn waana qofkii ula kas u sameeyaa, waxaana arintaas laga wariyay Salafka ayagoo ku adkeenayya, Allaah-na Sareeyee wuxuu

leeyahay: {{Cidaanan Xukun gilinin wuxuu Eebe soo dajiyay waa ayagaa Kuwa Gaalada ahi}} [Al-Maaidah, Aayada 44-aad] iyo {{Kuwa Daalimiinta ahi}} [Al-Maaidah Aayda 45-aad] iyo {{kuwa Faasiqiinta ahi}} [Al-Maaidah Aayada 47-aad]. Waxay ku soo degatay Ehlu-Kitaabka, Wuxuu yidhaahdeen Xudeyfa iyo Ibnu Cabbaas waana arin na wada Saameeyneeyso, waxay dhaheen maku gaaloobaayo ruux kamida umada haduu sameeyo ilaa uu ku gaaloobo Allaah, Malaa'iktiisa, Kutubta uu soo dajiyay, Rusu-sha uu soo diray, iyo Maalinka Qiyaamaha Waxaana laga soo guuriyay macnahaasi koox kamida Culimada in aayada lagu fasirayyo sida Ibnu Cabbaas, Dhaa'uus, iyo Cadhaa' ay u fasireen)

[Waxaad ka eegtaa: "Attamhiid Lima fil Muwadha' min Macaanii wa Asaniid" (5/74)].

Bal u fiirso inuu yidhi: (Dulmiga Xaakimka) uuna dhihin Istaajinta Xukunka Sharciga, ama Badalidiisa.

Hadalkooda ay Dhahayaan: (Al-Walaa'a wuu Noocyo badanyahay wuuna kala sareeyaa, midka dinta looga baxayyana waa kaliya kan Caqiidada Saameeya).

**Ka jawaabideeda:**

Odhaahdaani waa odhaah si toosa uga soo hor jeeda Kitaabka Eebe, Sunnaha Nabiga, iyo waliba Ijmaaca Muslimiinta waana Odhaah-da Murji'ada goorta ay dhahayaan: Cidna ma gaaloobayyo halaha uu sameeyo Fal muuqda raacsiiyana Rumeyn uu rumeeyo qalbigiisa arin lagu gaaloobayyo rumeynteeda.

**Daliilada Qur'aanka ku soo arooray**:

Daliilka 1-aad:

Garab markooda ay garab mareen Kitaabka Alle waa in Allaah Sareeyee uu ku sheegay Hal Aayad in ka badan inuu gaaloobayyo ruuxii tala saarta Gaalo asagoonan ku xirin Gaaleeysiintaas Rumeyn sida ay sheeganayaan kuwaani.

Allaah Sareeyee wuxuu leeyahay: {{Kuwa Xaqqa rumeeyoow haka yeelanina Yahuud iyo Nasaara Sokeeye}}

Aayadannina waxay ku tilmaamtay inuu gaal yahay ruuxa ka yeesha Gaalada Sokeeye dhinacyo badan:

Dhinaca 1-aad:

Odhaahdiisa Sareeyee uu leeyahay: {{Cidii ka Sokeeya yeelata oo idiinka Midah Wuxuu kamid yahay iyagaa}} macneheeduna yahay in uu Gaal ayaga oo kale yahay.

Wuxuu yidhi Al-Imaam Ibnu-Jureyr –Allaah ha u naxariistee:

(Allah Sareeyee wuxuu ula jeedaa Aayadaani: {{Cidii ka Sokeeya yeelata oo idiinka Midah Wuxuu kamid yahay iyagaa}}, in ruuxii ka sokeeye dhigtaa ama Walaaleestaa Yahuud iyo Nasaara Mu'miniinta ka Sokoow, uu ka mid yahay ayagaas. Wuxuu leeyahay: Hadaba ruuxii ka Sokeeye dhigtaa ayagaas Mu'miniinta ka Sukoow, Wuxuu raacsanyahay Diinta iyo Waxay Aaminsanyihiin Gaaldaasi; Maxaa yeelay qofna qof kale kama dhigto Sokeeye ilaa haduu ka dhigtaa ay noqaneyso astaan Fal ah Cadeynna u noqaneyso in uu ku qanacsanyahay Diinta iyo Wuxuu Aaminsanyahay ruuxaas Sokeeyaha uu ka dhigtay. Hadaba haduu ku raali noqdaa Diinta ruuxa uu sokeeyahay ka dhigtay, wuxuu Colaadinayaa ruuxaa waxa ka hor imaado diintiisa, Xukunka Sharciga ee uu ruuxa leeyahay ayuuna Yeelanayaa Asigaas).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafsiir Ibnu-Jureyr Al-Dhabarii" (10/400)].

Wuxuu Odhanayaa Al-Imaam Al-Showkaanii –Allaah ha u naxariistee:

({{Cidii ka Sokeeya yeelata oo idiinka Midah Wuxuu kamid yahay iyagaa}} Waa: Wuxuu kamid yahay ayagaas, Tiriskana ayagaa lagu tirinayaa waana Goodin Adag maxaa yeelay Macsida waajib yeelinaysa Gaalnimo waa Mid gaartay heer aanay gaarin Macsiya kaloo kasoo hartay. Hadalkiisa uu Odhanayyo SC: {{Allena ma hanuuniyo Qowmka Daalimiinta Ahi}} waxay Sabab u tahay Odhaahda ka horeysay oo micneheedu yahay in ku dhicitaankooda ay ku dhaceen Gaalnimada ay tahay Sababta uu u hanuunin waayay Allah SC, maxaa yeelay Allaah ma hanuuniyo Duulka Naftooda Dulmiyay taasoo Waajib yeelinayso Gaalnimo sida uu u gaaloobayyo ruuxii ka Sokeeya Dhigtaa Gaalada).

[Waxaad ka eegtaa: "Fatx Al-Qadiir" (2/321)].

Wuxuu odhanayaa Al-Imaam Ibnul-Qayyim –Allaah ha u naxariistee:

(Ta shanaad: Allaah SC wuu Xukumay wax ka Xukumid wanaagsanna aysan jirin, wuxuuna Xukumay in ruuxii Yahuud iyo Nasaara ka Sokeeya dhigtaa uu Ayagaas kamid yahay: {{Cidii ka Sokeeya yeelata oo idiinka Midah Wuxuu kamid yahay iyagaa}}, Hadaba haduu Allaah Sareeyee ka dhigay Sokeeyahooda Quraanka dhexdiisa Hadaba wuu kala mid yahay Gaalnimada).

[Waxaad ka eegtaa: "Axkaam Al-Dimmah" (boga 83)].

Dhinaca 2-aad:

Odhaahdiisa Sareeyee uu Odhanayyo {{Allena ma hanuuniyo Qowmka Daalimiinta Ahi}}

Waxa looga Jeedo Dulmiga halkaanina waa Dulmiga Weyn (Gaalnimada Wey nee ka saareeyso ruuxa Xeendaabka Islaamka) Maxaa yeelay Dulmiga badanaa hadii aad ku aragtid Qura'aanka waxaa loola jeedaa Gaalnimada Wey ee kee bixinaysa ruuxa Xeendaabka Islaamka sida uu Allaah u yidhi: {{Gaaladana iyaga uunbaa Daalimiinta ahi}}, Hadalkiisa Sareeyee uu ku yidhi carabka Luqmaan –Yacni hadalka Luqmaan: {{Wiilkeeygoow Eebe hala Shariigyeelin, shirkigu waa Dulmi Weeynee}} Hadalkiisa Sareeyee uu leeyahay: {{Daalimiintana uma Sugnaanin Gargaarayaal}} Hadalkiisa uu yidhi SC: {{Hana caabudin Eebe ka sokow waxaan wax ku Tareyn kuna dhibeyn, Hadaad fasho waxaad kamid Noqon Daalimiinta}}

Wuxuu yidhi Al-Imaam Ibnu-Rajab –Allaah ha u naxariistee:

(Badanaa Goodinta ku soo aroorto Qur'aanka looguna goodinayyo Daalimiinta waxaa loola jeedaa Gaalada sida hadalkiisa Sareeyee uu dhahayyo: {{Ha u malayn in Eebe halmaamsanyahay waxay fali daalimiinta}} [Aayadaha, Ibraahiim 42], iyo Odhaahdiisa SC: {{waxaadna arkaysaa daalimiinta markay arkaan cadaabka iyagoo leh ma suuroobi kartaa wado (tab ama hab) loogu noqdo adduunkii}} [Al-Shuuraa 44] aayadahaanoo kalena way badanyihiin).

[Waxaad ka eegtaa "Fatx Al-Baarii uu leeyahay Ibnu-Rajab" (1/73)].

Wuxuu ku sheegay Shaikha tanoo kale kitaabkiisa "Jaamic Al-Culuum Wal-Xikam" markuu sharxaayay Xadiiska 24-aad.

Wuxuu yidhi Al-Imaam Al-Mannaawii –Allaah ha u naxariistee- asagoo ka hadlayya Dulmiga:

(Dulmiga ayaana loola jeedaa Aaydaan iyo kuwa kale waxaana u sareeya Dulmi uu adoon sameeyaa {{shirkigu waa Dulmi Weeynee}} taasaanaa loola jeedaa macnaha Dulmiga Aayadaha Dulmiga badankood).

[Waxaad ka eegtaa: "Fayd Al-Qadiir" (1/174)].

Wuxuu kaloo yidhi: (Taasina waxaa lagu arkayaa hadalka uu ka soo Guurinayyo Al-Dahabii qaar ka tirsan Mufasiriinta in Qur'aanka Dulmiga ku soo arooray ee aan la xadidin uu yahay Gaalnimo cad {{Gaaladana iyaga uunbaa Daalimiinta ahi}}, Beritase –Qiyaamaha- qof u Shafeeca qaadaya ma jiro {{Daalimiin-na umana Sugnaan Sokeeye iyo mid shafeeca qaadoo la maqlo}} ).

[Waxaad ka eegtaa: "Fayd Al-Qadiir" (4/391)].

Waxaasaa kaloo Xaqiijinayya in Dulmiga loola jeedo Gaalnimada ka saareeyso ruuxa Xeendaabka Islaamka:

- In Allaah SC uu ka dhigay kan Sokeeyeesta Gaalada Mid ayaga ka mid ah.

- In aysan ku soo aroorin Aayada dhexdeeda Odhaah Cadeeynaysa Sarbeeb ah oo Xukumka waxaa uu Alle u riday si cad.

- Ku Idilsanaanta ay ku idilyihiin Muslimiinta.

Daliilka 2-aad:

Hadalkiisa Sareeyee: {{Waxaad Arkaysaa kuwa badan oo ka mid ah ayagoo ka Sokeeye Dhiganayya kuwo Gaaloobay waxaa Xun waxay u Hormarsatay Naftooda oo ah in Eebe u carooday, Cadaabkana way ku waarayaan (80) Haday Yihiin kuwo Rumeeyay Eebe iyo Nabiga iyo waa lagu soo Dejiyay maynan ka Yeelan Sokeeye Gaalo Balse in badan oo ka mid ahi waa Faasiqiin}}.

Waxay Aayada ku Cadeeyneysaa Gaalnimada kan ka Sokeeya yeesha Gaalada wajiyo badan:

Qaab araga 1-aad:

Hadalka Eebe Sareeyee uu leeyahay: {{Cadaabkana ay ku waari}}.

Waxaa ku caan ah Caqiidada 'Ahlu Suna Wal Jamaaca' in dadka ku xukuman ku waaritaanka Naarta ay yihiin Gaalada, balse Muslimiinta wa lama huraan inay Naarta ka soo baxayyaan hadii la galiyo.

Wuxuu yidhi Al-Imaam Ibnu-Jureyr –Allaah ha u naxariistee:

( {{Cadaabkana way ku waarayaan}} wuxuu ula jeedaa Sareeyee in ay ku waarayaan Cadaabka Alle Maalinka Qiyaamaha waligoodna ay ku jirayaan).

[Waxaad ka eegtaa: "Tafsiir Ibnu-Jureyr Al-Dhabarii" (8/497)].

Al-Imaam Al-Aluusii –Allaah ha u naxariistee- wuxuu yidhi:

( {{Cadaabkana}} waa Cadaabka Jahannamo {{way ku waarayaan}} oo Waligood lagama saarayyo).

[Waxaad ka eegtaa: "Ruux Al-Macaanii" (3/377).

Qaab araga 2-aad:

Hadalkiisa Sareeyee: {{Haday Yihiin kuwo Rumeeyay Eebe iyo Nabiga iyo waa lagu soo Dejiyay maynan ka Yeelan Sokeeye Gaalo Balse in badan oo ka mid ahi waa Faasiqiin}}.

Wuxuu Allaah Sareeyee ku Cadeeynayaa halkaani inaysan suura Galay ahayn rumeyn Rabi SC iyo Rasuulkiisa SCW la rumeeyo lana raacsiiyo Gaaloo laga Sokeeya dhigto.

Shaikh Al-Islaam Ibnu-Taymiyah –Allaah ha u naxariistee- wuxuu yidhi:

(Waxaa lagu sheegay meeshaani "Odhaah Shardi ah" oo ay ka dhalanayso in hadii la hilaa Shardiga la helayo kan laga Shardi yeelay oo ah Xarafka "Hadii" taasoo ayadana ay ka dhalanayso Shardiga oo meesha ka baxo sida buu u yidhi: {{Haday Yihiin kuwo Rumeeyay Eebe iyo Nabiga iyo waa lagu soo Dejiyay maynan ka Yeelan Sokeeye Gaalo}}. Wuxuuna cadeeynayaa in Iimaanka la sheegayyo uu ka dhalanayyo in aynan ka yeelan Gaalada Sokeeye, Iimaan iyo Gaaloo la Sokeeyeestana Qalbiga ma wada galaan).

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa" (7/17)].

**<u>Daliilada Sunnaha ku soo arooray</u>**:

<u>Daliilka 1-aad</u>:

(Cabdullaahi bin Abii-Raafic ayaa yidhi: Waxaan Maqlay Cali –Allaah ha ka raali noqdee-asagoo Odhanayya: Wuxuu diray Rasuulka SCW Al-Zubeyr iyo Al-Miqdaad bin Al-Aswad iyo aniga wuxuuna nagu yidhi: "Dhaqaajiya oo socda halaha aad kula kulmaysaan meesha lagu magacaabo 'Rowdat Khaakh' –waana meel u dhexeeysa Maka iyo Madiina aayarna u dhaw Madiina- haweeneey Rati saran, waxayna sidaa Qoraal waana inaad ka soo qaadaan Qoraalkaas" ka gadaal baan dhaqaajinay ayadoo fardaheena ay nala cararayaan ilaa aan ka soo gaarnay meeshii naloo diray oo aan kasoo gaarnay haweeneeydii kuna nidhi soo saar Qoraalka, oo ay nagu tidhi qoraal ma sidi, ka gadaal baan ku nidhi: Waad soo saareeysaa oo soo saareeysaa qoraalka hadaynan ahayn Dharka inaan kaa tuurno baan kaa qaadeeynaa, markaa bay ka soo saartay Timaheedii dabnaa dhexdooda waana soo qaadnay ulana nimid Nabiga SCW, waxaana ku qornaa: Ka socoto Xaadhib bin Abii Baltacah ku socoto dad kamida Mushrikiinta reer Makaad oo uuna wax uga sheegaayo Arimo qaar oo ku saabsan Nabiga SCW, saa buu yidhi SCW: "Xaadhiboow tanina waa maxay?!" wuxuu yidhi Xaadhib: Rasuulkii Alloow yaanan laygu dagdagin sababtoo ah waxaan ahaa ruux aad loo soo dhaweeyo Quraysh dhexdood kamana mid ahayn, raga kula socdana ee Muhaajiriinta ahi waxay ku leeyihiin Xigto difaacayso sharaftooda iyo Maalkooda, waxaana jeclaaday hadii aanan helin Xigtadaas inaan ka yeesho Sokeeye iyo garab ilaaliya aniga iyo Ehelkeeyga mana aanan sameemin arinkaani Gaalnimo, Rido, ama ku raali ahaanshi Gaalnimo Islaam ka gadaal, kadib buu yidhi Rasuulka SCW: Wuu idiin run sheegay, waxaa dhawaaqay Cumar oo yidhi: Ii kaadi Rasuulkii Alloow aan Kurka ka jaree Munaafiqaan, saa buu yidhi SCW: wuxuu kamid yahay ragii Badar, Ilaahna wuxuu eegay ragii Badar yidhina: "Fala waxaad doontaan waan idiin Dimbi dhaafayee" ).

[Waxaa soo saaray Bukhaari (3007) iyo kuwo kale].

Xadiiskaanina wuxuu kuugu cadeeynaya gaalnimada ruuxii gaal muslim uga hiiliyaa oo ka Xigaal yeeshaa dhinacyo badan:

1. Hadalka Cumar: (Ii kaadi Rasuulkii Alloow aan Kurka ka jaree Munaafiqaan) riwaayad kalena: "Maxaa yeelay wuu gaaloobee" [Waxaad ka eegtaa: "Mujammic Al-Zawaa'id" (9/269) mid kalana ay dhahayso: "Balse wuu buriyay balantii gaalo buuna kaaga hiiliyay" [Waxaa soo saaray Abuu-Yaclaa kutaabkiisa "Al-Musnad" (1/319).

2. Qirida Rasuulka SCW uu qiray kana diidin Cumar RC Fahamkiisii oo ahaa Hiiliska gaalo looga hiiliyo Muslimiin inay tahay Gaalnimo iyo Rido ka laabasho diinta Islaamka laga laabto, balse uu sheegay cudurdaarkii Xaadhib RC.

3. Odhaahda Xaadhib: (mana aanan sameemin arinkaani Gaalnimo, Rido, ama ku raali ahaanshi Gaalnimo Islaam ka gadaal)

Waxaana jira been abuurasho ay isku dayayaan qaar kamida Murji'ada ayagoo u janjeerinayya macnaha Dhacdadaan in ruuxa ka sokeeya dhigta Gaalada ugana hiiliyaa Muslimiin uusan gaaloobaynin, balse uu ku gaaloobayyo kaliya haduu ka sokeeya dhigtaa jeceel uu u qabo diintooda iyo ku raali ahaansho.

Waxaana loogu laaban karaa jawaabta arintaani: "Al-Jaamic fii dhalab Al-Cilm" uu leeyahay Cabdulqaadir Cabdilcaziiz –Ilaah ha soo furtee- (boga 717-aad).

Risaalada: "Al-Shihaab Al-Thaaqib fir-raddi calaa man iftraa calaa Al-Saxaabiy Xaadhib" oo uu leeyahay Al-Shaikh Al-Imaam Abuu-Muxammad Al-Maqdisii –Ilaah ha soo furtee-

Kitaabka: "Taqriir Al-Qur'aan Al-Cadiim lixukmi Muwaalaat Al-Kaafiriin" oo uu leeyahay Al-Shaikh Cabdilcaziiz Al-Xamiidii –Ilaah xaqa ha u soo celiyee-

Kitaabka: "At-Tibyaan fii Kufri man Acaana Al-Amriikaan" iyo "Al-Waqafaat macal-Waqafaat" oo uu Alifay Fadilat Al-Shaikh Naasir bin Xamd Al-Fahd –Ilaah ha soo furtee, Gacantiisa Xureeyo, kuna sugo Xaqee-

Daliilka 2-aad:

Qisada Al-Cabbaas bin Cabdil-Mudhalib RC:

Waana arin ay soo gooriyeen ruux ka badan oo kamida Ahlu-Siyar ama Raga Hab-dhaqanka in Al-Cabbaas bin Cabdil-Mudhalib uu ku yidhi Nabiga SCW markii lagu soo qafaalay Dagaalkii Badar: Rasuulkii Alloow waa la isoo qasbay. Wuxuu ku yidhi SCW: muuqaalkaaga sare anaga ayaad nagu weerar ahayd, balse Laabtaada Allaah ayaa ku shaqa leh.

Hadaba waa kan Nabiga SCW oo ku Xukumay Al-Cabbaas muuqaalkiisa Sare raacsiiyayna Mushrikiinta asigoo lasoo qasbay, hadaba siduu noqanayaa ruuxa raaca kaalmeesta ama ugana hiiliya Muslimiinta asagoo aanan la qasbin?!.

Wuxuuna soo guuriyay Al-Shaikh Ibnu-Taymiyah –Allaah ha u naxariistee- markuu ka hadlayyay Gaalnimada ruuxa la soo baxa Gaalada si uu ula dagaalamo Muslimiinta xitaa hadii lasoo qasbo dhab ahaan, wuxuuna yidhi:

(Wayna dagaalamayaan ayagoo uu ku dhex jiro Mu'min Qarinayyo Iimaankiisa Dagaalkana kagala qeeb galayyo Isla markaana soo Hijroon Karin laguna qasbayyo inuu dagaalamo, waxaana lagula soo saarayyaa Maalinka Qiyaamaha Niyadiisa sida ku sugan Saxiixa in Nabiga SCW uu yidhi: ("Ciidan baa ku soo duuli doona Guurigaan Alle –wuxuu ula jeedaa Makka-,

marka ay soo marayaan meel Saxara ahi baa dhulka lala jarayaa" waxaa la yidhi: ka lasoo qasbayna Rasuulka Alloow, wuxuu yidhi SCW: "Waxaa lagula soo sarayaa Niyadooda") tanina waa Muuqaalka sare, balse hadii la dilo laguna Xukumo Xukunka Gaalada Allaah ayaa ku soo saarayyo Niyadiisa sida Munaafiqiinta loogu Xukumo inay kamid yihiin Muslimiinta kadibna lala soo saarayyo Maalinka Qiyaamaha Niyadooda, abaal marinta qiyaamana waa Niyada ee ma aha Muuqaalka sare kaliya, sidaa baa loosoo wariyay in Al-Cabbaas uu yidhi: Rasuulkii Alloow waa la isoo qasbay. Wuxuu ku yidhi SCW: muuqaalkaaga sare anaga ayaad nagu weerar ahayd, balse Laabtaada Allaah ayaa ku shaqa leh).

[Waxaad ka eegtaa: "Majmuuc Al-Fataawaa (19/225)].

**<u>Adilada Idlaanshaha Muslimiinta (Ijmaaca)</u>:**

Wuxuu yidhi Al-Imaam Ibnu-Xazm –Allaah ha u naxariistee:

(Waxaa sugan in hadalka rabigeen uu dhahayyo: {{Cidii ka Sokeeya yeelata oo idiinka Midah Wuxuu kamid yahay iyagaa}} Muuqaalkiisa sare uu yahay ruuxaa Gaal kana mid yahay Gaalada taasina baa ah Dhabta eeynaan isku qilaafin labo kamida Muslimiinta).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Muxallaa" (11/138)].

Al-Shaikh Al-Imaam Muxammad bin Cabdil-Wahhaab –Allaah ha u naxariistee- wuxuu yidhi:

(Waxaadna ogaataan in ay ka fara badantahay in la koobo Cadeeymaha ku soo arooray Gaalnimada ruuxa Muslimka ahee wanaagsani haduu Alle ku gaaloobo ama uu Mushrikiinta u janjeerto asagoonan Shariig yeelin ayna badantahay Kitaabka Alle Axaadiista rasuulka SCW iyo Ahlu-Cilmiga).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Rasaa'il Al-Shaqsiyyah" (boga 282)].

Al-Shaikh Al-Imaam Cabdiladhiif bin Cabdilraxman Aal-Shaikh –Allaah ha u naxariistee- wuxuu yidhi:

(Hadaba siday kula tahay ruuxii caawiyaa (wuxuu ula jeeda Gaalada) ama u soo jiida Dhulka Muslimiinta, ama Faaniya, misna ka doorbidaa Cadaalada Islaamka tan gaalada, ama doortaa la degidooda, ama Jeclaado Guushooda waa Rido Cad oo aanan geed ku gambad lahayn iskuna raacsanyahay Ahlu-Cilmiga).

[Waxaad ka eegtaa: "Al-Durar Al-Sunniyyah" (10/337)].

